Innovative Academy
Research Support Center

1(01)

# ZAMONAVIY DUNYODA PEDAGOGIKA VA PSIXOLOGIYA: NAZARIY VA AMALIY IZLANISHLAR

RESPUBLIKA ILMIY-AMALIY KONFERENSIYASI

innacademy.uz

zenodo DOI DIGITAL OBJECT IDENTIFIER OpenAIRE INTERNET ARCHIVE

**«INNOVATIVE ACADEMY» ILMIY TADQIQOTLARNI
QO‘LLAB-QUVVATLASH MARKAZI**

# «ZAMONAVIY DUNYODA PEDAGOGIKA VA PSIXOLOGIYA: NAZARIY VA AMALIY IZLANISHLAR» NOMLI № 01-SONLI ILMIY, MASOFAVIY, ONLAYN KONFERENSIYASI

**ILMIY-ONLAYN KONFERENSIYA TO‘PLAMI**
**СБОРНИК НАУЧНЫХ-ОНЛАЙН КОНФЕРЕНЦИЙ**
**SCIENTIFIC-ONLINE CONFERENCE COLLECTION**

https://doi.org/10.5281/zenodo.5246008

innacademy.uz

# «Zamonaviy dunyoda pedagogika va psixologiya: nazariy va amaliy izlanishlar» nomli № 01-sonli ilmiy, masofaviy, onlayn konferensiyasi

**O'ZBEKISTON RESPUBLIKASI PREZIDENTINING 2020 YIL 2-MART KUNGI «ILM, MA'RIFAT VA RAQAMLI IQTISODIYOTNI RIVOJLANTIRISH YILI»DA AMALGA OSHIRISHGA OID DAVLAT DASTURI TO'G'RISIDA»GI FARMONIDA KO'ZDA TUTILGAN VAZIFALARNI IJROSINI TA'MINLASH MAQSADIDA «INNOVATIVE ACADEMY RSC» MCHJ TOMONIDAN TA'SIS ETILGAN «EURASIAN JOURNAL OF ACADEMIC RESEARCH (EJAR)» ILMIY-USLUBIY JURNALINING (O'ZBEKISTON RESPUBLIKASI PREZIDENTI ADMINISTRATSIYASI HUZURIDAGI AXBOROT VA OMMAVIY KOMMUNIKASIYALARNI RIVOJLANTIRISH AGENTLIGINING 1415-SONLI GUVOHNOMA HAMDA ISSN 2181-2020, WWW.INNACADEMY.UZ VEB SAYTI) « ZAMONAVIY DUNYODA PEDAGOGIKA VA PSIXOLOGIYA: NAZARIY VA AMALIY IZLANISHLAR» NOMLI ILMIY, MASOFAVIY, ONLAYN KONFERENSIYASI E'LON QILINADI.**

**KONFERENSIYA TO'PLAMI ZENODO, OPEN AIRE, OPEN ACCESS VA INTERNET ARCHIVE BAZALARIDA INDEKSLANADI. KONFERENSIYA TO'PLAMIGA DOI RAQAMI BERILADI. KONFERENSIYA TO'PLAMIGA QUYIDAGI YO'NALISHLAR BO'YICHA MAQOLALAR QABUL QILADI:**

1. **PEDAGOGIKA (TURLARI BO'YICHA)**
2. **PSIXOLOGIYA FANLARI**
3. **FILOLOGIYA**
4. **ADABIYOTSHUNOSLIK**
5. **LINGVISTIKA**

**ESLATMA! KONFERENSIYA MATERIALLARI TO'PLAMIGA KIRITILGAN MAQOLALARDAGI RAQAMLAR, MA'LUMOTLAR HAQQONIYLIGIGA VA KELTIRILGAN IQTIBOSLAR TO'G'RILIGIGA MUALLIFLAR SHAXSAN JAVOBGARDIRLAR.**

# MUNDARIJA

# TASVIRIY SAN'AT VA MUHANDISLIK GRAFIKASI TALABALARIGA KOMPOZITSIYA FANIDAN TA'LIM BERISHDA AHAMIYATGA EGA BO'LGAN MUAMMOLAR

**Jabborov Botirsher[1], Olimjonova Maftuna[2]**

**[1]NamDU dotsenti, [2]NamDU magistranti**

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada oliy ta'lim tizimida o'qitilayotgan kompozitsiya fanining ba'zi bir ko'rib chiqilishi kerak bo'lgan kamchiliklari yoritilgan.

**Tayanch iboralar:** Kompozitsiya, oliy ta'lim tizimi, o'rta umumta'lim maktablari, san'at maktab internatlari, ko'rik-tanlov.

# ПРОБЛЕМЫ ОБУЧЕНИЯ КОМПОЗИЦИИ ИЗУЧАЮЩИХ ИЗОБРАЗИТЕЛЬНОЕ ИСКУССТВО И ИНЖЕНЕРНУЮ ГРАФИКУ

**Джабборов Ботиршер[1], Олимжонова Мафтуна[2]**

**[1]НамГУ доцент, [2]Магистр НамГУ.**

**Аннотация:** В этой статье освещаются некоторые недостатки науки о композиции, преподаваемой в системе высшего образования, которые необходимо устранить.

**Ключевые слова:** Композиция, система высшего образования, общеобразовательные школы, художественные интернаты, конкурс.

**Annotation:** This article highlights some of the shortcomings of composition science taught in the higher education system that need to be addressed.

**Keywords:** Composition, higher education system, secondary schools, art boarding schools, competition.

Ma'lumki, mustaqillik yillarida, badiiy ta'lim markazlarini kengaytirish masalasi dolzarb deb qaraldi. 1997 yilga kelib, O'zbekiston Badiiy Akademiyasining tashkillashtirilishi bilan boshlang'ichdan to oliygacha bo'lgan badiiy ta'lim tizimi paydo bo'ldi. Milliy rassomlik va dizayn instituti, Respublika badiiy kollej va litsey-internati, shuningdek, Toshkentdagi o'quv yurti bilan bir qatorda viloyatlar va Qoraqalpog'istonda tasviriy va amaliy san'at o'quv yurtlaridan iborat tarmoq vujudga keldi. 1998-2001 yillarda AQSH, Yevropaning ko'pgina mamlakatlari, Osiyo va Lotin Amerikasida bolalar ijodiyoti doirasida tashkil yetilgan Xalqaro tanlov va festivallarda O'zbekistonning turli viloyatlaridan yuzga yaqin o'quv yurtlari talabalari laureatlar bo'lishdi. Yaponiyaning Xirosima shahrida o'tkazilgan bolalar suratlari Xalqaro tanlovining birinchi sovrindori, Andijon viloyati, Izboskan tumani tasviriy va amaliy san'at litsey-internatining 5-sinf o'quvchisi Dilfuza Matboyevaning onasi mamlakatimiz Prezidentiga yo'llagan minnatdorchilik maktubi namunali bo'lib qoldi.

Yurtimizda shu kungacha juda ko'plab ijodiy ko'rik –tanlovlar, festivallar tashkil etilmoqda. Lekin bu tanlovlarda g'oliblikni asosan badiiy kollej va san'at maktab internati o'quvchilari tashkil etadi. Oddiy davlat maktablari o'quvchilari esa deyarli yuq desakham bo'ladi. Buning sababi nimada? Men bunga shunday sabab keltirishim mumkinki, san'at aktab internati o'quvchilarida mutahasislik fanlaridan yetarlicha soatlar ajratilgan bo'lib, bu vaqt ichida ular darslarni mustahkamroq va kengroq tushunishlari, amaliy mashg'ulotlarda ham hotirjam chizishlari mustahkamlashlari mumkin bo'ladi.

Oddiy maktab oʻquvchilari tasviriy san’at darslari qanday boʻladi. Ular uchun tasviriy san’at darsi haftasiga atigi bir soatgina ajratilgan boʻlib, bu soatda oʻqituvchi dars taqsimotiqilganida yangi mavzu uchun deyarli yigirma minutcha vaqt qoladi. Qolgan vaqt esa tashkiliy qism, uyga vazifani tekshirish, uyga vazifa berish, 30 ta bolani jimlantirish bilan oʻtib ketadi. Xoʻsh bu 20 minut ichida oʻquvchilar nimani oʻrganishlari mumkin degan savol tugʻilishi tabiiy. Albatta oʻqituvchi bu vaqtdan unumli foydalanish maqsadida nazariy qismini qisqaroq qilishga va oʻquvchilarni zerikib qolmasliklari uchun amaliy mashgʻulotlarini olib borishga majbur boʻladilar.

Demak bunda pedagogdan darslarni qiziqarli oʻtish va shu qisqa vaqtdan unumli foydalanish talab etiladi.

Tasviriy san’at va muhandislik grafikasi talabalari esa asosan maktablarda ustozlik qilishadi. Oliy ta’lim muassasalari esa keyingi paytlarda rassom pedagoglarni emas, rassomlarni tayyorlashga bel bogʻlaganday goʻyo. Ularga kompozitsiya fanlarida asosan kompozitsiya tarixi, ijodkorlar asarlaridan koʻchirma va tahlil qilish va amaliy mashgʻulotlarda professional akademik rasm chizish oʻrgatiladi. Lekin bu talabalar ertaga maktabga borganda oʻquchilarga akademik rasm chizishni oʻrgata olmaydilar. Yoki oʻquvchilarga kompozitsiya tarixini oʻrgatishga bel bogʻlasalar oʻquvchilar darsda charchab yoki zerikib qoladi. Shundan kelib chiqib aytish mumkinki, talabalarga ta’lim berish jarayonida dars mashgʻuloti mavzulariga oʻzgartirish kiritish kerak deb oʻylayman. Bu mavzularni oʻrta maktab tasviriy san’at fanining ish rejasiga yaqin holda olib borish hamda, qiziqarli yondoshishni oʻrgatish kerak degan fikrdaman.

Bugungi kunda mamlakatimiz aholisining 30 foizini 14 dan 30 yoshgacha bo’lgan yoshlar tashkil etadi. Kelajagimiz egalari har tomonlama sog’lom, bilimli, yetuk, bir so’z bilan aytganda, taraqqiyotimizga xizmat qiladigan avlod bo’lishi, zamonaviy bilim, kasb-hunarlarni, axborot texnologiyalarini puxta egallashi uchun zamonaviy sharoit va imkoniyatlar yaratilgan. Shu bilan birga, yoshlarning bo’sh vaqtini mazmunli o’tkazishni tashkil etish dolzarb masala hisoblanadi.

2019 yilda mamlakatimizda yoshlar siyosati bo’yicha davlatimiz rahbari tomonidan tarixiy ahamiyatga ega tashabbus, ya’ni ijtimoiy, ma’naviy-ma’rifiy sohalardagi ishlarni yangi tizim asosida yo’lga qo’yish bo’yicha 5 ta muhim tashabbus ilgari surildi. 2019 yilning 30 sentyabrida O’zbekiston Respublikasi Bosh vaziri tomonidan ―O’zbekiston Respublikasi Prezidentining 5 ta tashabbusi bo’yicha implementatsiya strategiyasini joriy yetish bo’yicha chora-tadbirlar rejasi‖ tasdiqlandi.Mazkur Rejaning 9-10-bandi ijrosini ta’minlash maqsadida O’zbekiston Badiiy akademiyasi Badiiy ijodkorlar uyushmasi tomonidan ―Rassom ustaxonasida mehmonda loyihasi hamda «O’zbekiston manzaralari» aksiyasi yo’lga qo’yildi.

Ma’lumki, Birinchi tashabbus yoshlarning aynan musiqa, rassomlik, adabiyot, teatr va san’atning boshqa turlariga qiziqishlarini oshirishga, iste’dodini yuzaga chiqarishga, farzandlarimizni san’atga oshno qilib, yuksak did sohibi yetib tarbiyalashga xizmat qiladi. Shuning barobarida tasviriy san’at, shubhasiz, insonni, borliqni anglashga, uning bor jozibadorligini his etishga o’rgatuvchi, ezgulikka chorlovchi, inson ruhiyatiga beqiyos ijobiy ta’sir etuvchi qudratli kuchdir. O’zbekiston Badiiy akademiyasi tizimida mazkur yo’nalishda belgilangan vazifalar―Rassom ustaxonasida mehmonda loyihasi hamda «O’zbekiston manzaralari» aksiyasi doirasida muvaffaqiyatli amalga oshirib kelinmoqda.

Rassom ustaxonasida mehmonda loyihasidan ko'zlangan maqsad – asosan nomutaxassis yoshlar auditoriyasini san'at turlariga jalb qilish, hus't: tasviriy va amaliy san'atga bo'lgan qiziqishini uyg'otish, ularda estetik didni shakllantirish, kasbga yo'naltirish, iste'dodini yuzaga chiqarish va qo'llab-quvvatlashdan iboratdir. Loyihada maktabgacha ta'lim, xalq ta'limi va oliy ta'lim muassasalari tarbiyalanuvchi va o'quvchi-talabalari uchun ijodkorlarning shaxsiy ustaxonalarida ijodiy uchrashuv hamda mahorat darslari tashkil etilishi ko'zda tutilgan.

Shu o'rinda tak'idlash kerakki, mazkur loyiha doirasida o'tkazilayotgan ijodiy uchrashuvlarning aynan rassomlar ustaxonalarida tashkil etilishi bejiz emas. Yoshlarga haqiqiy ijodiy muhitni ko'rsatish orqaligina tasviriy san'at olamini anglashlari uchun yanada kengroq imkoniyat yaratishga, ushbu kasbga bo'lgan chin ma'nodagi muhabbatni uyg'otishga erishish mumkin.

Ushbu loyiha doirasida respublikamiz hududlaridagi maktabgacha ta'lim muassasalari tarbiyalanuvchilari, umumta'lim maktablar o'quvchilari va turli sohadagi oliy ta'lim muassasalari talabalari uchun O'zbekiston Badiiy ijodkorlar uyushmasiga a'zo taniqli ustoz ijodkorlar, akademik rassomlar ishtirokida mahorat darslari, ijodiy uchrashuv va muloqotlar tashkil etildi. Ulkan ijodiy tajribaga ega murabbiy mo'yqalam ustalari tomonidan olib borilgan mashg'ulotlarda yoshlar tasviriy san'atga oid fikrlarni tingladilar, o'z tasavvurlarini boyitdilar. Qolaversa, o'zlari tanlagan mavzularni ranglarda aks ettirishda mahorat maktabini o'tadilar.

Ijodkorlarni har tomonlama moddiy va ma'naviy rag'batlantirish, iste'dodli yoshlarning ijodiy imkoniyatlarini kengaytirish, rassomlik va dizayn san'ati sohasida ta'lim tizimini tubdan isloh qilish, xalqimizning tasviriy va amaliy san'at sohasidagi badiiy merosini asrash va keyingi avlodlarga yetkazish, yurtdoshlarimizning tasviriy va amaliy san'at sohasidagi estetik ehtiyoj va talablarini qanoatlantirishda bu hujjat keng imkoniyatlar yaratib beradi.

Prezidentimiz tomonidan har jabhaga qilinayogan e'tibor tasviriy san'at sohasini ham chetlab o'tmayotgani, bolalarga va yosh avlodga ko'rsatilayotgan e'tibor bu sohada ham ko'plab o'zgarishlar qilish mumkin ekanligini anglatadi.

Bugungi yosh avlodning juda ko'p qismi oddiy davlat maktablarida tehsil olayotganini hisobga olsak, demak bunga bee'tibor bo'la olmaymiz. Maktablarda ham tasviriy san'atga qiziquvchi bolalar juda ko'plab topiladi. Ularning iqtidorini bir soatlik darsni o'zida sayqal toptirish va qiziqishlarini yanada rivojlantirish mushkul vazifa va pedagogdan biro z mashaqqat talab qiladi. Yuqorida keltirib o'tganimdek, oliy ta'limda o'qitilayotgan kompozitsiya fanining ish rejasini ko'rib chiqiladigan bo'lsa, bu ish rejada maktab ish rejasida ko'zda tutilgan mavzulardan ancha uzoqlashilganini ko'ramiz. Bu degani esa bo'lajak pedagog rassomlar oliy ta'limda boshqa narsani o'rganadi, maktabga o'quvchilarga boshqa narsani o'rgatishiga to'g'ri keladi degan gap emasmi?

Xulosa qilib aytganda, oliy ta'limda talabalarga o'rgatilayotgan kompozitsiya fani rejasida ko'zda tutilgan mavzularni o'rta maktab ish rejasidagi mavzular bilan uzviy bog'lash kerak degan fikrdaman. Toki bo'lajak pedagog rassomlar, akademik rasm chizish qoidalari va tarixini o'rganish bilan birga, o'quvchilarga o'rgatish kerak bo'lgan mavzularni ham ko'rib chiqishiga imkon bo'lsin. Qanday ish qilinsa va qanday yondoshilsa bu mavzular

o'quvchilarga qiziqarli bo'lishi mumkin ekanligi haqida tajriba qilib ko'rishlari mumkin bo'lsin.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR:


1. 1.G.M.Abduraxmonov. Kompozitsiya. TDPU rizografida Toshkent 2009
2. 2.Shavkat Mirziyoyev. Buyuk kelajagimizni mard va oliy janob xalq bilan birga quramiz-T., ―O'zbekiston, 2017 yil
3. Beschastnov N.P. Syujetnaya grafika M.: Vlados 2012.
4. Lushnikov B.V., Persov V.V. Risnok. Izobrazitelno-vqrazitelnыe sredstva. Vlados 2006.
5. Omelyanenko Ye.V. Svetovedenie i koloristikaRostov-na-Donu:Izd-vo YuFU 2010
6. Internet ma`lumotlari.
7. www.uzinfoinvest.uz - «O`zaxborotinvest» agentligining rasmiy sayti.
8. www.review.uz – ―Ekonomicheskoe obozrenie‖ jurnalining rasmiy sayti
9. www.eurasianews.com – YevroOsiyo tadqiqotlar Markazining rasmiy cayti
10. www.vip.lenta.ru – Internet nashriyoti
11. http://www.chemport.ru/acid=42
12. http://www.chemport.ru/acid=42
13. http://lib.mexmat.ru/books/8672/
14. content.mail.ru/arch/13081/1002506.htm
15. www.Ziyo.net

# PEDAGOGIKA SOHASIDA "QOG'OZBOZLIK"

Jabborova Dilfuza Nasriddin qizi
Toshkent Farmatsevtika Instituti
Sanoat Farmatsiya fakulteti talabasi
+998972221108

**Annotatsiya:**. Men, bir talaba sifatida ustoz-shogird an'ánalariga sodiq qolgan holda bu masala yuzasidan o'z fikr mulohazalarimni bayon qilish istagidaman.

**Kalit so'zlar:** Inson organizmi, Tarbiya, Ustoz-shogird, milliy qadriyatlar, bilim-ko'nikma, "Qog'ozbozlik", Beparvolik, Axbarot texnalogiyalari, Dizayn grafikasi.

Ma'lumki, har bir millatning kelajagi uning bag'rida o'sib ulg'ayayotgan , ta'lim tarbiya olayotgan yosh avlodning qo'lida. El yurt ravnaqi, tayanchi ham

yoshlar. Bu degan so'z, yosh avlod ertangi kun poydevorini yaratuvchisidir.

Shuni aytish kerakki, inson organizmi yaratuvchi tomonidan shunchalik darajada mohirlik bilan yaratilganki, har bir soniyada o'sish, rivojlanish hususiyatiga ekan.

O'sish deganda tom ma'noda, ya'ni hujayra darajasida o'sish nazarda tutilmoqda.

Ya'ni organizm tashqi muhitdan suv, havo va oziq modda olib turishi natijasida ma'lum muddat davomida rivojlanishda bo'ladi.

Rivojlanish mobaynida inson o'z o'zidan tashqi muhit ta'siri ostida bo'ladi.

Muhitning turli hilligi natijasida insonlar o'rtasida farq yuzaga keladi. Bu albatta

asosiy ro'lni o'ynaydi. Gap o'z o'zidan muhitga taqalar ekan, muhitni bilvosita tarbiya bilan bog'laymiz.

Bobokalonimiz A.Avloniy deganlaridek, «Tarbiya biz uchun yo hayot –yo mamot,

yo najot – yo halokat, yo saodat – falokat masalasidir.»

Yoshlarning hayotida tarbiya masalasida ota-ona, mahalla ko'y,qo'ni qo'shni hamda ustoz kabi shaxslarning ahamiyati o'ziga hos. Bola tug'ulmasdan oldindan tarbiya ola boshlaydi. Aslida dastlab olingan tarbiya eng muhim deb bilsak arziydi. Biroq hayot yo'li davomida ham inson tarbiyalanadi.

Fikrimizga yaqqol misol sifatida o'zimizni keltirsak, biz talabalar institutimizda

Bizga bilim-ko'nikma berayotgan ustozlarimizning gap so'zlaridan, yurish turishlaridan, o'zini tutishidan o'zimiz uchun hulosa chiqaramiz. Qaysidir ma'noda

o'zimizga nimadir olamiz.Ustoz-shogird an'analari ham milliy qadriyatlarimizning bir ko'rinishidir. Ko'pchilikka ma'lumki, tibbiyot ta'lim muassasalarida o'qitish metodlari boshqalariga nisbatan farq qiladi.

Bilimlarning nazariy hamda amaliy qismlariga alohida e'tibor qaratiladi.

Ustozlar tomonidan talabalarga kelajakda as qotadigan bilim kp'nikmalar berib borilishi tufayli talabaning fanga bo'lgan hamda kasbiga bo'lgan ishtiyoqi ortib boradi.Ammo shuni aytish kerakki, talabalar o'rtasida fanga va kasbga nisbatan beparvolik holatlari kuzatilishi sir emas.

Aynan hozirgi kunda bunday talabalar soni anchagina ko'paygan. Bunga javoban ustozlarning hamfanni o"rgatishga bo'lgan ishtiyoqi so'nadi, albatta.

Bunga sababni hamma har hil talqin qilishi mumkun. Mening ojiz fikrimcha, bunga sabab zerikarli, eskirgan o'qitish metodikalari.

Tan olishimiz kerakki jadal rivojlanayotgan zamonda o'qitish metodikalari qaysidir ma'noda " Eski tog'ora-eski toz" bo'lib qolmoqda. Deyarli ko'pchilik fanlarda baholash sistemasi hamda o'qitish metodikasi maktabdagi bilan bir hil.

"Konspekt" degan tushuncha mavjud (hammamizga ma'lum).Bunday olib qarasak talabaning bilimi shu konspekt bilan belgilanib qolmayaptimi.Ya'ni mavzuni yaxshi o'qib borgan (konspekt yozmagan) hamda chiroyli qilib ko'chirib konspekt yozib kelgan(mavzuni yoritib berolmaydigan) talaba bir hil baholanadi. Mavzuni to'liqligicha o'qib kelib qiynalib tushuntirib bersayu konspekti bo'lmasa(yozishga ulgurmagan) bunday talaba mehnatiga ham past nazar bilan qaraladi.

Qog'ozbozlikni bartaraf qilish orqali yangi innovatsion metodlardan foydalanishni kuchaytirilsa yana ham maqsadga muvofiq bo'lardi.

**Xulosa** qilib aytadigan bo'lsak, fanlarni o'qitishda konspekt degan tushunchani qaysidir ma'noda boshqa tushuncha bilan almashtirilsa, ya'ni har bir fanni o'rgatishda talaba bilan ustoz o'rtasida kompyuter texnalogiyalarini(IT) roli ko'paytirilsa natija oldingiga nisbatan boshqacha bo'ladi.

Daftarda yozib chizishlar o'rniga kompyuterda DIZAYN GRAFIKADAN foydalanish orqali talabalarni axbarot texnalogiyalarini o'rganishga imkoni ortadi.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO'YXATI:

1. **Ziyo net.com.**
2. **(asosan shaxsiy fikrlar).**

# OILAVIY HAYOT INSON HAYOT FAOLIYATINING MUHIM SOHASI SIFATIDA.

Razzakova Rayxan Saylaubekovna-
O'zMU mustaqil tadqiqotchisi
razzakovarayxona@gmail.com

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada Oilaviy hayot inson hayot faoliyatining muhim sohasi sifatida qaralgan va shu fikrlar asoslanishi uchun bir nechta tezislar keltirilgan, dalillangan. Bundan tashqari muallif oilaviy hayot inson hayot faoliyatining muhim sohasi darajasiga ko'tarilishiga ta'sir qiladigan bir qancha omillarni sanab o'tgan.

**Kalit so'zlar:** oila, inson faoliyati, ijtimoiy hayot sohasi, ijtimoiylashuv, ijtimoiy munosabatlar, tizim, tizimli tahlil.

**KIRISH**

Bugungi kunda oila va insonlararo munosabatlar muammolari qadimiy va dolzarbdir. Hayotning bu sohasiga qadimgi allomalar, faylasuflar, olimu yozuvchilardan tortib hozirgi zamon tadqiqotchilari ham o'z diqqatlarini qaratganlar. SHaxsning oilada shakllanish jarayoni nuqtai nazaridan keng ma'noda o'rganildi. Bu yo'nalishda Respublikamiz etuk psixologlari tomonidan oila va shaxslararo munosabatlar psixologiyasi, shaxs ulg'ayishidagi ijtimoiy va nasliy omillar mavzularida ko'plab tadqiqot olib borgan G'.B.Shoumarov, V.M.Karimova, I.Ya.Yoqubov, E.G'.G'oziev, B.R.Qodirov, O.M.Musurmonova, R.S.Samarov, B.M.Umarov, O'.B.Shamsiyev, N.A.Sog'inov, F.A.Akramova, N.N.Salaeva, N.X.Lutfullaeva, O.A. Abdusattorova, X.R. Xaydarova va boshqalar tadqiqotlarida o'rganilgan va o'rganilmoqda.

G.B.Shoumarov, I.O.Xaydarov, N.A.Soginov va boshqalarning fikricha oila bu nikohga yoki qondosh qarindoshlikka asoslangan, oila a'zolari turmush, umumiy yashash, umumiy manfaatlar, tuyg'ular, intilishlar bilan bog'langan, aloqalar, hamkorliklar va munosabatlar tizimi va unda shaxsning va jamiyatning ehtiyojlari qanoatlantiriladi. Nikoh tushunchasi, qoida tariqasida, erkak va ayolning umumiy manfaat, bo'lajak farzandlarni tug'ish va tarbiyalash, naslni davom qildirish, umumiy xo'jalik yuritish, birgalikda yashash va boshqalar maqsadidagi alohida bog'lanish ko'rinishida yoritiladi [1].

**ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODOLOGIYA**

G'.B.Shoumarovning tadqiqot ishida yosh oila muammolarining bir qator xususiyatlari ko'rsatib o'tilgan[2]. Jumladan:

yosh oila funksiyalarini konkret belgilab olishga hamda yosh er-xotinning jinsiy, rolli munosabatlarini shakllanish davrining ahamiyatliligi;

yosh oilaning ijtimoiy-psixologik xarakteristikalari kengroq va birma-bir kuzatilganligi hamda shakllantirilganligi;

bola shaxsining shakllanishida oilaning tarbiyaviy roli va funksiyasining muhimligi;

bola shaxsining shakllanishida ota-onalarning roli va ahamiyati;

ota-ona oilasining ba'zi xususiyatlari (bir farzandlilik, ota-onaning ma'lumotsizligi, muloqot madaniyatining past ekanligi, baxtsizligi, va h.k.)

iqtisodiy kam ta'minlanganligi va uy-joy tanqisligiga e'tibor qaratilgan.

So'nggi yillarda oila psixologiyasiga mansub bir qator ilmiy izlanishlar mamlakatimizdagi turli burchaklarda yashovchi psixologlar tomonidan olib borildiki, ular oila munosabatlarining pedagogik, etnik, ijtimoiy-siyosiy jihatlarini tahlil etishga qaratilgan edi. Bu borada o'lkamizda yashab kelayotgan o'zbeklar singari tojik, qirg'iz, rus,

koreys xalqlari oilasining oʻziga xos xususiyatlarini inobatga olib oʻrganilishini koʻrishimiz mumkin.

Ushbu tadqiqot shuningdek, yosh oilalardagi er-xotin oʻrtasidagi ziddiyatlarning ijtimoiy-psixologik va etnopsixologik ahamiyatini ham aniqlab olishga imkon berdi. X.K.Karimovning “Oʻzbek oilasidagi er-xotin oʻrtasidagi ziddiyatlarning ijtimoiy-psixologik xususiyatlari” nomli ilmiy ishlarida esa, ilmiy tarzda er-xotin ziddiyatlar psixologiyasi, oʻzbek oilasidagi er-xotin ziddiyatlarining turli shakllari va etnopsixologiyasini xarakterlovchi bir qancha etnopsixologik xususiyatlar kuzatilgan[3]. Muallif tomonidan er-xotin ziddiyatlar klassifikatsiyasi ishlab chiqildi.

Psixologiya fanida qizlarning oilaviy hayotga adaptatsiyasi muammosining nazariy asoslarini koʻrib chiqish quyidagi xulosalarni chiqarishga imkon beradi:

Oʻrganilayotgan muammo boʻyicha ilmiy adabiyotlar tahlili oilaviy hayot bilan bogʻliq boʻlgan masalalarni oʻrganishning yuqori darajada dolzarbligini koʻrsatdi, shuningdek er-xotin hamkorligi, oilaviy muloqot jarayoni, ijtimoiy-psixologik adaptatsiya hozirgi zamon ijtimoiy psixologiyasining asosiy muammolaridan biri sifatida maydonga chiqadi. SHu bilan birga, oilaviy hayotning alohida tomonlari olimlar tomonidan turli nuqtai nazardan oʻrganilgan, bu esa mazkur hodisaning mohiyatini ochib berishga va taalluqli ta’rif shakllantirishga imkon beradi. Masalan, bugungi kunda oilaviy hayot, oʻzining mohiyati boʻyicha xarakatda boʻla turib, jamiyat rivojlanishi bilan jiddiy oʻzgarishlarga yuz tutmoqda, bu oila va jamiyat mezonlarining oʻzaro munosabatiga nisbatan tasavvurlarning tarixiy va dunyoqarash jihatdan oʻzgarishi bilan bogʻliq. Oilaviy hayot inson hayot faoliyatining muhim sohasi sifatida namoyon boʻladi, asosan uning hayotining sifatini umumiy belgilab, jamiyat rivojlanishni xarakatga keltiruvchi kuch sifatida maydonga chiqadi. Mazkur tadqiqot doirasida, oilaviy hayot deganda, yashash joyining, turmushning, manfaatlarning, xis-tuygʻularning umumiyligi, umumiy farovonlik va gullab-yashnash maqsadida oldinga intilishlari bilan xarakterlanadigan oila a’zolari (nikohdagi sheriklar, farzandlar, qarindoshlar) oʻrtasidagi alohida munosabatlar va aloqalarning murakkab, koʻp tomonlama tizimining amal qilish davrini tushunish maqsadga muvofiq.

**NATIJALAR**

Oilaviy hayot sifati koʻrib chiqilgan koʻplagan tadqiqotlardaoilaning muvaffaqiyatliligini koʻpincha nikoh boʻyicha sheriklarning, farzandlarning va qarindoshlarning shaxslararo munosabatlarini baholash orqali aniqlaydilar. Muvaffaqiyatli, mustahkam birgalikdagi hayot deganda alohida munosabatlar va aloqalarning shunday tizimi tushuniladiki, ularda oila a’zolari birgalikdagi hayotdan mamnun. Ya’ni, muvaffaqiyatlilik, yuksakroq darajada, shaxslararo munosabatlar, oila a’zolarining, ular orasida, odatda, nikohdagi ayol jinsidagi sherik hissiy iliqlik, qadr-qimmatini va oʻzining shaxs sifatida muhimligini sezish, oʻzaro yordam va oʻzaro qoʻllab-quvvatlashga boʻlgan ehtiyojni ajratadi, ehtiyojlari qondirilgan yoki qondirilmaganligi nuqtai-nazaridan oʻrganiladi.

Oiladagi shaxslararo munosabatlar muayyan genderlik tusiga ega, bu erkak va ayol ehtiyojlarining tafovutidan dalolat beradi. Oilaviy hayotning muvaffaqiyatliligiga salbiy ta’sir koʻrsatuvchi eng muhim sohalar sifatida quyidagilarni koʻrsatish mumkin:

muloqot sohasi, ya’ni, odatda, erkak jinsidagi sheriklar koʻpincha ayol jinsidagi sherikning ularni eshitish qobiliyatidan norozi, ayol jinsidagi sheriklar esa erkak jinsidagi sheriklarning oʻz fikrini va hissiyotlarini etarlicha ifodalashga qodir emasliklarini aytadilar;

janjallarni hal qilish sohasi, ya'ni, odatda, erkak va ayol jinsidagi sheriklar oilaviy hayotdagi janjallarni samarali hal qilish qobiliyatining mavjud emasligini bildiradilar;

shaxsiy sifatlarni baholash sohasi, ya'ni, ayol jinsidagi sheriklar, odatda, erkak jinsidagi sheriklarni, ularda turli odatlarga bogʻlanib qolganlik, hissiy jihatdan sezgir emaslik, rashk mavjudligini, etarli darajada ishonchli emasliklarini ta'kidlab, yuqori baholamaydilar.

**MUHOKAMA**

. Zamonaviy tadqiqotlarda adaptatsiya jarayonining oʻziga xosliklarini koʻrib chiqish ushbu hodisani ijtimoiy-psixologik mavzuda harakatdagi muvozanatni, biror faoliyatni amalga oshirish davrida shaxsning atrofdagi sotsium bilan lozim boʻlgan oʻzaro hamkorligini, insonga uning uchun muhim boʻlgan ehtiyojlarni, uning bilan bogʻliq jiddiy hayotiy maqsadlarni, zarur psixologik salomatlikni saqlagan holda, amalga oshirish imkoniyatini beradigan oilaviy hayotni yoʻlga qoʻyishning alohida va koʻp tomonlama jarayoni sifatida qarab chiqish maqsadga muvofiqligini koʻrsatadi. Bundan tashqari, shaxs adaptatsiyasi jarayoni taalluqli shaxsiy transformatsiyalar va oʻzgarishlar bilan xarakterlanadi. Bunda adaptatsiya jarayonini bunday tushunishning oʻziga xos asosiy xususiyati adaptatsiya jarayonlarining ijtimoiy-psixologik tizimlar faolligini, butunligini saqlashga, adaptatsiya jarayonlarining xaqiqiy atrofimizdagi sotsiumga mos kelishiga yoʻnaltirilganligida namoyon boʻladi.

**XULOSA**

Insonning oilaviy hayoti, har biri taalluqli ijtimoiy-psixologik vaziyat doirasida amalga oshiriladigan adaptatsiya jarayonlari tizimlari nuqtai-nazaridan qaralishi mumkin. Bunda u nafaqat oʻzining tarmogʻiy toʻldiruvchisi (tanqidiy, krizisli, vaziyatdan kelib chiqib) bilan xarakterlanadi, balki taalluqli inson tomonidan qanday qabul qilinishi bilan ham xarakterlanadi. Odatda, individ hayot faoliyatining krizis davrlarida adaptatsiya jarayoni murakkablashishi mumkin, ya'ni krizisli vaziyatlar yuzaga keladi, harakatlar esa muvofiq boʻlmaydi, ya'ni vaziyatga xos reaksiya paydo boʻladi. Ushbu xodisalar insonning oilaviy hayotga adaptatsiyasi jarayoniga bevosita taalluqli.

## ADABIYOTLAR ROʻYXATI

1. Shoumarov G.B., Haydarov I.O., Sogʻinov N.A. va boshq. Oila psixologiyasi: Akad. Litsey va kasb-hunar kollejlari oʻquvchilari uchun qoʻl./ G.B.Shoumarovning tahriri ostida. Oʻzbekiston Respublikasi oliy va oʻrta-mahsus ta'lim vazirligi, oʻrta-mahsus, kasb-hunar ta'lim markazi. - T.: «Sharq», 2010. – 296 b.
2. Karimova V.M. Oilaviy hayot psixologiyasi. T. - 2006. – 142 b.
3. Karimov X.K. Sotsialno-psixologicheskix osobstvenosti suprujeskix konfliktov v uzbekskoy semye. Diss.kand.psixol.nauk.-T., 1994

# BOSHLANG‘ICH SINFLARDA MATEMATIKA DARSLARIDA O‘QITISH VOSITALARI

**Shabatova Rabig‘a Janasbay-qizi**
**Nukus Davlat Pedagogika Instituti**
**Boshlang‘ich ta'lim yo‘nalishi**
**talabasi**

**ANNOTATSIYA.** Ushbu maqolada boshlang‘ich sinflarda matematika darslarida qo‘llaniladigan o‘qitish vositalari va ularni to‘g‘ri qo‘llana olishga bag‘ishlanadi.

**KALIT SO‘ZLAR:** aniqlik, detallarning to‘g‘riligi, to‘liqlik, onglilik, ko‘paytma, bilimini og‘zaki aniqlash, baholash.

Boshlang‘ich sinflarga dars o‘tish boshlang‘ich sinf o‘qituvchisi uchun ko‘p gina mehnatni , izlanuvchanlikni talab etadi. Ayniqsa, matematika darsini boshlang‘ich sinf o‘quvchilariga o‘qitish ancha murakkabroq.

Matematikani o‘qitishda o‘quvchilarning misol va masalalarni to‘g‘ri yechganligini tekshirish muhim ahamiyatga ega. O‘quvchilarda matematikadan bilimlarni tekshirishda faqat dastur talabiga yarasha u yoki bu bilimlarning o‘quvchilar ongida bo‘lishligini hisobga olmasdan, balki sifatini xarakterlaydigan quyidagilarni ham e'tiborga olish kerak:

1) o‘quvchilar mulohazasi va tushunchalarining o‘qitilayotgan obyektiga mos kelishi;
2) aniqlik, ya'ni seriallarning to‘g‘riligi;
3) to‘liqlik, ya'ni obyekt va jarayonlarga taaluqli mulohaza va tushunchalarning yetarli va to‘lov bo‘lishi;
4) obyekt va jarayonlardagi muhim belgilarni tushuncha va mulohazalardan aks ettirish;
5) onglilik, ya'ni tushunchalar orasidagi bog‘lanishlarni tushuna olish va mulohazalarni asoslaydi olish;
6) mustahkamligi, ya'ni o‘quvchilar xotirasida uzoq saqlab qolish.

O‘quvchilar bilimini tekshirish va baholash didaktikada barcha fanlar uchun umumiy qilib berilgan. Bilimlarni tekshirish va baholash maqsadi o‘qituvchi uchun o‘quvchilari materialini o‘quvchilarning o‘zlashtirish reytingini, dasturdagi bilimlarni egallash darajasini malaka va ko‘nikmalarimni hosil qilinganligini aniqlashdan iborat.

Bu orqali o‘qituvchi o‘quvchilarning o‘quv faoliyatini o‘quvchilar matematikadan o‘zlashtirish majburiy bo‘lgan bilimlar hajmini o‘quvchilari dasturi bilan solishtiradigan. Shu hajmini o‘zlashtirish va mustaqil masalalar yechishga erishish uchun lozim bo‘lgan bilimlar hosil bo‘ldimi yoki yo‘qmi ekanligini doimo nazorat qilib boradi.

Yangi masalalarni yechishda bilimlarni amaliyotga qo‘llashga va o‘qituvchi tomonidan o‘quvchilarning matematikadan bilim va malakalarini tekshirishning usullari xilma - xil bo‘lib, ular O‘quvchilarning og‘zaki yoki yozma bayon qilishi, masala yoki misol yechishi, aniq bilimlardan foydalanib, chizish, o‘lchash, laboratoriya ishlarining bajarilishi kabilar orqali aniqlanadi.

Masalan, o‘quvchi ko‘paytmani ko‘paytirishdan hosil bo‘lishini bilsada, "ko‘payuvchi 15, ko‘paytuvchi 6, ko‘paytmani toping,"- degan masalani yechishda qiynaladi. Shuning uchun, o‘quvchining har bir javobida yuqorida aytilgan bosqichlarni bajarish zarur.

O‘quvchilar bilimini tekshirishning yana bir usuli o‘quvchilarda individual so‘rash hisoblanadi. Bu so‘rash uncha katta bo‘lmagan og‘zaki hisoblash bilan bog‘langan bo‘lishi kerak. Bunday so‘rashni o‘qituvchi, odatda, uy vazifasini tekshirish bilan bog‘laydi.

O‘qituvchi o‘quvchilar bilimini og‘zaki aniqlash ahamiyatli. Og‘zaki hisoblash malakalarini tekshirish maqsadida sinfning barcha o‘quvchilari bilan misol va masalalar yechishda qo‘llaniladi. Bunda o‘qituvchi misolni aytadi, o‘quvchilar og‘zaki yechib, darajadagi taaluqli raqam to‘g‘risida faqat javoblarini yozib qo‘yadilar. Bunday topshiriqni har bir darsda 7-10 minut davomida o‘tkazish maqsadga muvofiq.

Xulosa qilib aytganda, o‘qituvchi boshlang‘ich sinf o‘quvchilariga matematika darsida har xil o‘qitish vositalaridan foydalanishi kerak. Bunda o‘quvchilarning bilimini og‘zaki aniqlash, o‘quvchilar bilimini yozma ish orqali aniqlash, bilimlarni nazorat qilish kabilardan natijali foydalana olsa, o‘quvchining darsga bo‘lgan qiziqishi va ishtiyoqi ham oshadi. Shuningdek, o‘quvchilarning o‘zlashtirishini xarakterlar uchun baho ham zarurdir. Chunki, o‘quvchi qancha ko‘p baholansa, shunchalik ko‘p tayyorlanishga, uy vazifasini bajarishga intiladi, doimo dars uchun sergak bo‘lib turadi. Bulardan oqilona foydalanish boshlangich sinf o‘qituvchisini pedagogik mahoratiga bog‘liq.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR:

1. Jumayev M.E. , Tadjiyeva Z.G. , Boshlang‘ich sinflarda matematika o‘qitish metodikasi, T. , " Fan va texnologiya", 2005.
2. Bikboyeva N.U. va boshqalar, Boshlang‘ich sinflarda matematika o‘qitish metodikasi, T. , "O‘qituvchi", 1996.

# ORGANIZATION OF INNOVATIVE LESSONS IN PRIMARY SCHOOL USING NEW TECHNOLOGIES

Fayzullaeva Madina Abdumumin kizi

4th-year student of Jizzakh State Pedagogical Institute
Telephone number: +998902970324
FayzullayevaMadina007@gmail.com

**ANNOTATSIYA (АННОТАЦИЯ / ABSTRACT)**

**Annotation:** The article envisages the rapid introduction of positive results of socio-economic, political research and scientific and technical innovations in the system of primary education, aimed at meeting the needs of consumers in the organizational, content, material and technical aspects of education.

**Keywords:** Innovation, foundation, efficiency, teaching English, method, problem.

**KIRISH (ВВЕДЕНИЕ / INTRODUCTION)**

Today, great attention is paid to the quality of education of the younger generation. Educating the younger generation to be physically strong, mentally active and spiritually mature poses important tasks for teachers.

Improving the quality of general secondary schools depends on the introduction of state educational standards and curricula on the basis of a competent approach, the effective introduction of pedagogical innovations and optimal teaching methods in the educational process.

The education system in our country is developing in line with the ongoing reforms in society, the process of building a developed democratic state governed by the rule of law.

The President of the Republic of Uzbekistan, Shavkat Mirziyoev says: "We must bring up our children ourselves, not leave them in the hands of others. To do this, we need to talk more with our young people, listen to their hearts, know their pain, give them practical help to solve their problems,", noting the correct introduction of pedagogical technologies in the educational process, in this case, it is intended to act as the main organizer or consultant.

In his speech, the head of our state said: "Today we are moving on the path of innovative development aimed at radically renewing all spheres of life of the state and society. This is not in vain, of course. Because who will win in today's fast-paced world? A state based on new ideas, and innovations wins. Innovation means the future. If we start building our great future today, we must start it on the basis of innovative ideas, innovative approaches."

"Innovation" is an English word meaning as a change in the internal structure of the system. Innovation is an important part of practice and theory, a system of action of social actors aimed at improving the quality of the socio-cultural object.

Innovations are relevant, important, new approaches formed in one system. They are born on the basis of initiatives and innovations and are promising for the development of educational content. It also has a positive impact on the development of the education system as a whole. Innovation is the end result of a technology, form, or method in a particular field of activity or production, a new approach to solving a problem, or the application of a new technological process that can lead to greater success than ever before.

Nowadays, there is a growing interest in the use of innovative technologies in education, one of the reasons for which is that in traditional education, students are taught only ready-made knowledge. In the case of innovative technologies, they are taught to search for the knowledge they have acquired, to study and analyze it independently, and even to draw their own conclusions. It is important that the student becomes the main link in the learning process. In this case, the educator creates conditions for the development, formation, education and

upbringing of the individual, and at the same time performs the function of management and direction.

Any innovation in the education system cannot be an innovation. Therefore, it is necessary to know the main differences. The basis for this is a clear form, content and scope of activities. If the activity is short-lived and does not have the character of a holistic system, if the task is to change only some elements of a particular system, then we are thinking about innovation.

If the activity is carried out on the basis of a certain conceptual approach and the result leads to the development of the system or its fundamental change, the concept of innovation is formed.

Important social and professional qualities of a teacher's readiness for innovative activity are related not only to the economic and financial situation in the educational institution, but also directly to the need for these qualities. Qualifications and professional qualities of professionally successful teachers are the main real requirements of the modern education system. Innovative teachers are a requirement of today's education system, and in order to reach professional success, it is necessary to deepen education in advanced training and retraining courses. [1], [1]

History has shown that man has come a long way from inventing the first tools of labor with intellect to inventing algorithms and nanoparticles, modern innovative computers, super microelectronics, biological genetic engineering, the sun and other high technologies. All of them are through innovation.

**ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODOLOGIYA (ЛИТЕРАТУРА И МЕТОДОЛОГИЯ/ METHODS)**

One of the most important qualities of a teacher is that they effectively organize educational activities in cooperation with students, are able to communicate with them and is a passionate and kind leader.

If a teacher is not interested in profession, if he/she does not have love for students, he/she will not develop the ability to communicate with them, namely, communication skills. In pedagogical activity, communication is an important functional, professionally important tool for the teacher, and is illustrated as a tool of mutual educational influence, in which they have to follow the important conditions and laws of communication.

The use of modern technologies in the teaching of science to form a new system and content of modern education is the most effective and easily absorbed into the minds of students.

There is a growing interest in the use of interactive methods and information technology in education. One of the reasons for these is that so far in traditional education, students are taught only to acquire ready-made knowledge, while the use of modern technology allows them to search for their own knowledge, independent learning and thinking, analysis doing so teaches them to draw even the final conclusions themselves. In this process, the teacher creates conditions for the development, formation, acquisition and upbringing of the individual, as well as acts as a manager, a guide. In today's education, "Brainstorming", "Thought Attack", "Networks", "BBB", "Fifth Plus", "6x6x6", "Debate", "Working in small groups", "Rounded" "Snow", "Zigzag", "I'll say the last word", "Making words from words", "Who will find quickly".

Used in repetition or reinforcement activities in the classroom. The choice of a game depends on the type of lesson, the level of training of students in the game, their level of knowledge, opportunities for independent creative work, the ability to quickly recall what has been learned, the level of creativity. should be

Currently, teachers are required to use advanced pedagogical and new information technologies in the teaching process. Based on the above, we will share our experiences and ideas on how to teach using interactive methods in the classroom. I think it will help our colleagues to increase the effectiveness of training. It will also be one of the students' closest assistants in fulfilling their responsibilities, such as choosing their direction and developing skills to prepare for independent living. The following are some suggestions on how to use modern teaching methods in some classrooms. I hope you use it in a creative approach.

The main requirements for educational games are:

1. Educational games should be age-appropriate;
2. The games should be relevant to the topic;
3. The time of educational games must be clearly defined;
4. Educational games should have both educational and pedagogical value;
5. The purpose and significance of educational games should be defined.

Only when the above requirements are met will the effectiveness of the course increase and modern technologies will serve the effectiveness of education.

“Word-for-word” method

It helps to increase students' vocabulary and vocabulary. Terms of the game:

Students are divided into 3 groups. A few words on the topic will be written. Using the letters in a word, it is recommended to find and write words that have a different meaning without using another letter. This will increase students' vocabulary, thinking, and interest in the topic.

At present, special attention is paid to the organization of the educational process through various media (computers, television, radio, copiers, slides, video and audio recorders). Teachers have a responsibility to use a variety of media in their teaching.

The use of interactive methods and educational games, modern information and communication technologies in the primary grades helps students to think independently, expand the scope of creative research and logical thinking, as well as connect them with what they learn in class, increase their interest.

The “problem situation” method is a method aimed at developing students' skills in analyzing the causes and consequences of problem situations and finding solutions to them.

The complexity of the problem chosen for the “problem situation” method should be appropriate to the students' level of knowledge. They must be able to find a solution to the problem, otherwise, if they cannot find a solution, it will lead to a loss of students' interest and self-confidence. When using this method, students learn to think independently, analyze the causes and consequences of the problem, find a solution.

Stages of the "problem situation" method:

1. The teacher chooses a problematic situation on the topic, defines the goals and objectives. The teacher explains the problem to the students.
2. The teacher acquaints students with the purpose, tasks and conditions of the task.
3. The teacher divides students into small groups.

4. Small groups study a given problem situation. They identify the cause of the problem and each group makes a presentation. After all the presentations, the same points are made.

5. At this stage, during the allotted time, they present their views on the consequences of the problem. After the presentation, the same points are made.

6. Discuss different possibilities of problem solving, analyze them. Develop solutions to the problem.

7. Small groups make a presentation on the solution of the problem situation and express their views.

8. After all presentations the same solutions are summarized. Students work with the teacher to choose the best solution to the problem.

Advantages of the method:

- Develops independent thinking skills in students.
- Students learn to find the cause, effect, and solution of a problem.
- There is a good opportunity to assess the knowledge and skills of students.
- Students learn to analyze their thoughts and opinions.

Disadvantages of the method:

- High motivation is required in students.
- The problem should be appropriate to the level of knowledge of students.
- It takes a long time. [2], [2]

**TADQIQOT NATIJALARI (РЕЗУЛЬТАТЫ ИССЛЕДОВАНИЙ /RESULTS AND DISCUSSIONS)**

One of the most important tasks today is the active use of advanced pedagogical technologies in education, increasing the effectiveness of education, analysis and implementation.

Since primary education is the backbone of secondary schools, more attention should be paid to the full development of the student's personality in this process. The responsibilities of primary school teachers are endless. They help students who have just entered school to get used to school life and acquire modern knowledge. It is during this period that children's attitudes and mental abilities are formed. This shows that the role of primary school teachers is responsible.

Lessons based on pedagogical technologies should be tailored to the needs of the student in terms of organizational methods and teaching methods. Because like these lessons are closer to the child's psyche. Achieving a goal based on arousing students' interest, desire, and desire to learn the material is an internal rapprochement between teacher and student.

It is important to develop students' motivation to learn in the primary school. Because the motive motivates students to the educational process, to actively participate in the lessons, to acquire knowledge. Interactive methods help to develop reading motivation.

It is important to keep in mind the age and level of education of more children in primary school. Teaching them simple, easy, and time-consuming game exercises can be very effective. More environmentally friendly activities develop children's minds, worldviews, free thinking, storytelling, and independent work skills. [3], [3]

The uniqueness of the use of innovative technologies in the classroom is that they are realized through the interaction of teachers and students. The teaching process involves both teacher and student activities. The teacher's activity is to describe the teaching material, to arouse students 'interest in science, to deepen their thinking and form their beliefs, to guide students' independent study, to check and evaluate their knowledge, skills and abilities. A teacher who is dedicated to his/her work has a real passion.

If we look at preliminary project of the lesson, a technological map is made. In order to create a technological map, the teacher must work at each stage of the lesson, in which the teacher organizes, manages and activates the pedagogical and educational activities of students, provides feedback, clearly defines the time allotted to them. The technology map will of course include the organizational part, the motivation of the new topic, the examination of students' knowledge, the study and consolidation of the new topic, the analysis of the results achieved and the conclusion. It records the work of the teacher and the student during the lesson. The perfect structure of the technological map of the lesson allows you to achieve the goals and objectives, to achieve efficiency and ensure the continuity between the stages, the effective use of time. [4], [4]

XULOSA (ЗАКЛЮЧЕНИЕ / CONCLUSION)

To sum up, the development of human capital as a factor determining the level of competitiveness of the country in the international arena and innovative development is the main goal of the strategy of innovative development of the Republic of Uzbekistan. Modern technology does not stand still at the same stage. As it improves, of course, knowledge based on innovation in education will be strengthened.

## ADABIYOTLAR RO'YXATI (ИСПОЛЬЗОВАННАЯ ЛИТЕРАТУРА / REFERENCES):

1. Xalq ta`limi jurnali 2018 yil, 4 – son. (Journal of Public Education 2018, issue 4.)
2. Xalq ta`limi jurnali 2018 yil, 1 – son. (Journal of Public Education 2018, issue 1.)
3. Boshlang`ich ta`lim jurnali 2019 yil, 1-son. (Journal of Primary Education 2019, issue 1)
4. Zamonaviy o`qituvchining kompetensiyasi. Toshkent 2016 (Competence of the modern teacher. Toshkent 2016)

# UZLUKSIZ TA'LIMDA PEDAGOGIKA VA PSIXALOGIYA RIVOJLANISH DARAJASI

**Keldiboyeva Zumradxon Mirolim qizi**
**Qo'qon Universiteti talabasi**
**mirolimmiraxmedov567@gmail.com**

**Anotatsiya:** Ushbu maqolada o'quvchilarning idrok etish darajasini bosqichma-bosqich va uzluksizligini ta'minlanishi, o'quv jarayonini demokratik va vatanparvarlik tamoyillariga asoslangan holda tashkil etish haqida so'z boradi. Shuningdek, muallif kichik maktab davrida o'quvchilarni erkin va faol diqqatini shakllantirishda didaktik mashg'ulotlarning asosi sifatida bir qancha tavsiyalar berib o'tgan.

**Kalit so'zlar:** Bilim, idrok etish darajasi, uzluksiz ta'lim, o'quv jarayoni, vatanparvarlik tamoyillari, didaktik mashg'ulotlar.

**Kirish**

Mamlakatimizda joriy etilgan uzluksiz ta'lim tizimida olib borilayotgan ijobiy ishlar yo'nalishi O'zbekiston Respublikasi "Ta'lim to'g'risida"gi Qonunda, "Kadrlar tayyorlash Milliy dasturi" da etarlicha qayd etilgan. Belgilangan yo'nalishlar uzluksiz ta'limning barcha bo'g'inlari oldiga yuksak vazifalar qo'ymoqda.

**Asosiy qism**

Kelajagimiz vorislari bo'lgan yoshlami komil inson sifatida shakllanishlari uchun umuminsoniy va milliy madaniy qadriyatlardan unumli foydalanish, ularni yangi texnika va texnologiya bilan qurollantirish lozim ekanligi qayd etilmoqda. Ta'lim muassasalari, o'qituvchilar, tarbiyachilar va ota-onalar zimmasiga yuklatilgan murakkab vazifalar davlat ahamiyatiga ega bo'lib, ularni amaliyotga joriy etish orqali ta'lim va tarbiya texnologiyasini takomillashtirishni, ta'lim olish uzluksizligini puxta va ixcham tizim sifatida ishlashini ta'minlash mumkin.

Bunda ayniqsa, ta'lim tizimi tarbiyalanuvchilarining jismoniy, axloqiy va aqliy etukligini ta'minlash vositalariga alohida e'tibor berish zarur.

SHuning uchun bilim olish, kasbiy tayyorgarlik ta'limning ham obekti, ham subekti hisoblanmish o'quvchidan mustaqil tafakkurni va aqliy faollikni talab qiladi. Har qanday o'quv-tarbiyaviy jarayon ota-onalar, o'qituvchi hamda o'quvchilar munosabatini ifodalovchi murakkab pedagogik tizim hisoblanadi.

Ta'lim - O'zbekiston davlati siyosatining asosiy tarkibiy qismi bo'lib, shaxsning fundamental huquq va erkinliklari, jamiyatning ijtimoiy-iqtisodiy va ilmiy-texnikaviy rivojlanishi hamda madaniyatning o'sishini ta'minlovchi asosiy vosita hisoblanadi. O'zbekistonda mustaqillikning dastlabki kunlaridan jamiyatdagi yangilanish va islohotlar, iqtisodiyotning barqaror rivojlanishi, davlatning jahon hamjamiyatiga integratsiyalashuvining asosiy bo'g'ini sifatida ta'lim tizimini isloh qilish bosqichma-bosqich amalga oshirilmoqda.

Ta'lim tizimidagi islohotlar - ijtimoiy siyosiy jarayonda mustaqil fikrlaydigan, istiqbolli maqsadlarni aniqlaydigan va ularning echimini topa oladigan, ijodkor, yuksak kasbiy madaniyatga ega bo'lgan yangi avlod kadrlarini shakllantirishga yo'naltirilgan. Bugungi kunda rivojlanayotgan jamiyatimizga milliy va umuminsoniy qadriyatlarni egallagan, teran fikrlaydigan, tashabbuskor, jismonan va ma'nan sog'lom, barkamol yoshlar kerak. O'zining oilasiga, xalqiga va Vataniga sadoqatli, barkamol shaxslarni tarbiyalash muammolari doimo davlat va jamoatchilikning diqqat markazida bo'lib kelgan.

Mustaqillik yillari davomida davlat va jamoatchilik hamkorligida milliy ta'lim tizimini isloh qilish bo'yicha katta ishlar amalga oshirilgan. YAngi demokratik jamiyatni isloh etish, rivojlantirish, kadrlar hamda ilmiy metodik, moliyaviy moddiy sharoitlarni yaratishga yo'naltirilgan tashkiliy vazifalar bo'yicha keng ko'lamdagi tadbirlar amalga oshirildi.

1997 yilda qabul qilingan O'zbekiston Respublikasining "Ta'lim to'g'risida" gi Qonuni "Kadrlar tayyorlash milliy dasturi" hamda qariyb to'rt yildan beri amalda

qo'llanilayotgan "2004-2009 yillarda Maktab ta'limini rivojlantirish Davlat umummilliy dasturi to'g'risida"gi prezident farmoni va uning ijrosiga doir qator hukumat qarorlari - mustaqil O'zbekiston Davlati va ta'lim tizimining rivojlanishida tarixiy voqea bo'ldi. Aynan shu hujjatlar xalq ta'limi tizimini tubdan rivojlantirishning ustuvor vazifalarini belgilab berdi.

Mazkur Dastur ta'lim islohotiga doir hujjatlarda belgilangan tamoyillar, maqsad va vazifalar hamda mamlakat Prezidentining O'zbekiston Respublikasi davlat mustaqilligining 16 yilligi, O'zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasi kuniga bag'ishlangan tantanali hamda mamlakat aholisi bilan o'tkazilgan saylov oldi dasturiy chiqishlarida belgilab berilgan ustuvor yo'nalishlar mazmun-mohiyatidan kelib chiqib ta'lim va tarbiya sifati samaradorligini oshirish maqsadida ishlab chiqildi.

Dasturda ta'lim va tarbiya sifati samaradorligini yangi bosqichga ko'tarish bo'yicha belgilangan tadbirlar ta'lim sohasida amalga oshirilayotgan Milliy dasturlarning pirovard natijasi hisoblangan har tomonlama barkamol avlodni voyaga etkazishda yangicha yondashuv va ta'limdagi barcha islohotlar shaxsga yo'naltirilganligini hamda uning manfaatlari uchun xizmat qilishini nazarda tutadi.

Bugungi kunda ta'lim siyosatining eng asosiy va kechiktirib bo'lmaydigan galdagi vazifasi - ta'lim mazmunini zamon talablari darajasiga ko'tarish, uni shaxs, davlat va jamiyat istiqbolini to'la ta'minlashga yo'naltirishga erishishdir.

**Dasturning konseptual asoslari**

Mustaqillikning dastlabki kunlaridanoq O'zbekistonning ijtimoiy va iqtisodiy islohotlarida jahonda eng ilg'or mamlakatlarning ta'lim darajalariga tenglashishga mo'ljallangan uzluksiz ta'lim tizimini yaratish va rivojlantirish birinchi galdagi vazifa sifatida belgilandi.

O'tgan davr mobaynida 12 yillik majburiy ta'limga o'tildi, yangi turdagi ta'lim muassasalari - akademik litsey va kasb-hunar kollejlarini yaratish bo'yicha loyiha davom etmoqda, umumta'lim maktablari qurilishi va rekonstruktsiyasi maxsus loyihalar asosida amalga oshirilib, zamonaviy maktabning yangi qiyofasi yaratilmoqda, ularning moddiy-texnik bazasi mustahkamlanmoqda.

Bu jarayonda maktab, akademik litsey va kasb-hunar kollejlarida yaratilgan zamonaviy texnik imkoniyatlar hamda ta'lim mazmuniga innovatsion texnologiyalarni joriy etish, shuningdek, pedagog kadrlar mehnatini rag'batlantirish tizimini takomillashtirish tufayli o'quv-tarbiyaviy jarayonida sezilarli yutuqlarga erishilayotganligi kuzatilmoqda.

Ta'limning ustuvor vazifalaridan biri bu o'quvchining jahon ijtimoiy siyosati va bozor iqtisodiyoti sharoitida munosib o'rnini topgan holda erkin harakat qila olishiga zamin xozirlashdir. Pedagogik nuqtai nazardan esa, ta'limning asosiy natijasi nafaqat bilim, ko'nikma va malakalar tizimigina emas balki, intelektual, ijtimoiy-huquqiy, axborot va kommunikativ sohalarning hal qiluvchi to'plamidir.

Jahonda va O'zbekistonda sodir bo'layotgan olamshumul o'zgarishlar va zamonaviy ijtimoiy-madaniy vaziyat ta'limga faol ta'sir ko'rsatadi, jamiyat talablariga o'z vaqtida va munosib javob berishni, an'anaviy maqsadlar va rejalarni qayta ko'rib chiqish zaruratini yuzaga keltiradi.

"Kadrlar tayyorlash milliy dasturi"ni amalga oshirish davomida erishilgan yutuqlar bilan birgalikda yaratilgan imkoniyatlardan samarali foydalanishni ta'minlashda uzluksiz ta'limni yangi sifat darajasiga ko'tarish mexanizmi va sharoitlarini yaratish vazifasini qo'ymoqda.

Shuningdek, bolalar va o‘smirlarni bilim olishga undash mexanizmlari to‘liq ishlab chiqilmagan, o‘qitishning yangi shakllari va noan’anaviy uslublari orqali o‘quvchilarning bilish faoliyatini tashkil etish tizimi barcha joyda bir xil joriy etilmagan, ta’lim jarayoni sifatini belgilovchi mezonlar mavjud emas, ta’limning variativ shakl, usul va dasturlarini amalga oshirish uchun shart-sharoit yaratilmagan.

Aynan mana shular uzluksiz ta’lim tizimini mazmunan modernizatsiya qilishni, ta’lim va tarbiya samaradorligini yangi sifat bosqichiga ko‘tarish uchun kechiktirib bo‘lmaydigan choralarni ko‘rishni taqazo qiladi.

Ko‘rsatilgan muammolarni hal etish yo‘llaridan biri o‘sib kelayotgan avlodning ta’lim-tarbiyasi, rivojlantirilishida ta’lim xizmatlari sifatini oshirish uchun sharoit yaratishga mo‘ljallangan dasturiy echimlarni faollashtirish talab etiladi.

Ta’lim sifatini oshirish dasturi Kadrlar tayyorlash milliy dasturining tashkiliy moduli sifatida resurslar hamda ta’lim boshqaruv tizimi, ilmiy faoliyat sub’ektlari tashkiliy-huquqiy shakllari, moliyaviy-iqtisodiy mexanizmlar mazmuni va texnologiyalaridagi o‘zgarishlarni qamrab oluvchi tadbirlar muddatlari bo‘yicha o‘zaro bog‘langan umumiy majmuani tashkil etadi.

Ta’kidlash joizki, ushbu tadbirlar ijrosining qaysidir bandining bajarilmay qolishi ham ta’lim sohasini mamlakat ijtimoiy-iqtisodiy taraqqiyotining zamonaviy bosqichiga mos keluvchi yangi darajaga zarur me’yorda to‘liq ko‘tarish imkonini bermaydi. Belgilangan vazifalarni moddiy-texnik bazani mustahkamlash, pedagoglar mehnatini rag‘batlantirish va ta’lim muassasalarining joriy ta’minotiga yo‘naltirilgan moliyalashtirish doirasida amalga oshirishning iloji yo‘q.

Asosiy kontseptual g‘oya uzluksiz ta’lim tizimining barqaror rivoji ilmiy potentsial va yoshlar madaniyati, ularning dunyoqarashlari yo‘nalishlari va ruhiy rivojini oshirish orqali ta’minlanishidan iborat.

Uzluksiz ta’lim tizimi mazmunini yangilashning asosiy tamoyillari quyidagilar hisoblanadi:

➢ Ta’lim mazmunining shaxsga yo‘naltirilganligi: - ta’lim oluvchilarning shaxsiy ijodiy qobiliyatlarini boyitish, mavjud ijodiy imkoniyatlarini rivojlantirishda ularning qiziqish va ishtiyoqlarini hisobga olgan holda ta’limni ijtimoiylashtirish, individuallashtirish;

➢ insoniylik va insonparvarlik, madaniy muvofiqlik: - o‘qitishning har bir bochqichi ta’lim mazmunida bolalar va o‘smirlarning jismoniy, intellektual, ma’naviy–ahloqiy, estetik, kommunikativ va texnologik ta’limini ta’minlovchi insoniyat madaniyatining barcha nuqtai nazarlarining aks etishi;

➢ fundamentallik: - ta’lim mazmunida olinadigan bilimlarning universalligi, asosiy nazariyalar, qonunlar, tamoyillar, tushunchalar, asosiy muammolar va insoniyatning umume’tirof etilgan madaniy-tarixiy yutuqlarini o‘rganishni ta’minlovchi metodologik tarkibiy qismlarini kuchaytirish;

➢ ta’lim dasturlarining amaliy yo‘naltirilganligi: - olingan bilimlarning zamonaviy ijtimoiy-iqtisodiy vaziyatlarda amaliy qo‘llash imkoniyatining ta’minlanishi;

➢ rivojlanib boruvchi ta’lim bosqichlarining mazmunan davomiyligi - umumiy, gumanitar va kasbiy ta’limning yagonaligi;

- sog‘liqni saqlashning ustuvorligi: - o‘quv materiallarini qayta ko‘rib chiqish va ta’lim mazmunini o‘quvchi va talabalarning yosh xususiyatlariga muvofiqlashtirish hisobidan muhofaza qilishning birlamchiligi;
- ta’lim mazmunini tanlagan psixologik-pedagogik asosga asoslangan holda o‘quv yuklamasi hajmini optimallashtirish;
- ta’lim oluvchilar tomonidan ta’lim dasturilarini o‘rganish darajasi va yo‘nalishini tanlash sharti sifatida ta’lim mazunining kasbga yo‘naltirilganligi va differentsiatsiyasi;
- har bir yoshda o‘zini baholash: – bolalar imkoniyatlarini avvalgi rivojlanish bosqichiga tayanib amalga oshirishning mukammalligi.

Uzluksiz ta’lim tizimining navbatdagi asosiy rivojlanish yo‘nalishlari etib quyidagilar belgilangan

1. uzluksiz ta’lim tizimini qayta shakllantirish mobaynida erishilgan natijalarni kelgusida rivojlantirish, Kadrlar tayyorlash bo‘yicha milliy dastur ijrosini yangi bosqichga ko‘tarish;
2. ta’lim tizimini barqaror innovatsion rivojlantirishga o‘tish, umume’tirof etilgan jahon talablariga muvofiq keluvchi natijalarga erishishga yo‘naltiriish;
3. ta’lim mazmuni va texnologiyalarining uzluksiz va dinamik rivojini madaniyat, iqtisodiyot, fan, texnika va texnologiyalarning hozirgi holati va rivojlanishining istiqbolli yo‘nalishlariga mos tarzda ta’minlash;
4. uzluksiz ta’limning sifat ko‘rsatkichlarini ko‘tarish, jumladan zamonaviy axborot va kommunikatsiya texnologiyalardan foydalanish orqali ta’minlovchi o‘quv jarayonini tashkil etishning yangi ilmiy yo‘nalishlari va tamoyillarini tatbiq etish;
5. Sifatli ta’lim xizmatlarini amalga oshirishning tashkiliy va pedagogik shart-sharoitlarini ta’minlash;
6. Kasbiy bilimdonlik, umumiy madaniyat, pedagogik kadrlarning gumanitar tayyorgarligi va rag‘batlantirish mexanizmlarini kelgusida takomillashtirish darajasini oshirish orqali ta’lim tizimida pedagogik faoliyat va boshqaruv samaradorligini ko‘tarish.

Muammoning yechimi uzluksiz ta'limning o‘ta muhim masalalaridan biridir. Bugungi kunda "o‘quvchi nima uchun sinfdan-sinfga o‘tgan sari o‘qishga bo‘lgan qiziqishni yo‘qotadi?", "Bunga kim aybdor, o‘qituvchimi yoki o‘qitish metodlarimi?", "O‘quvchining bilish jarayoniga bo‘lgan qiziqishini uyg‘otishda o‘qituvchi qanday o‘rin egallaydi?", "O‘qituvchi qanday qilib, nima yordamida o‘quvchilarda o‘quv-biluv jarayoniga bo‘lgan qiziqishni oshira oladi, bunda qanday vositalardan foydalanish kerak?" kabi savollar o‘z echimini kutmoqda.

Pedagoglarning e'tirof etishlaricha, o‘quvchining muvaffaqiyatlari uning o‘quv-biluv faoliyatiga bo‘lgan qiziqishini oshiradi. O‘qishga bo‘lgan qiziqish o‘quvchilarda bilimlarni muvaffaqiyatli o‘zlashtirshdan ruhlangandagina vujudga keladi. O‘quvchi mehnati jarayonida quvonchini his qilsa, qiyinchiliklarni bartaraf etganligidan faxrlansa, o‘quv jarayoniga alohida qiziqish bilan qaray boshlaydi. Shuning uchun ham o‘qituvchi o‘quvchilarga o‘quv mehnatidan quvonish vaziyatini yaratishi kerak. O‘quvchilar qalbida g‘urur va o‘z muvaffaqiyatlariga loyiqlik hissini tarkib toptirish lozim. Muvaffaqiyat har bir o‘quvchi erisha olishi uchun qulay bo‘lgan o‘quv vaziyatini vujudga keltirish orqali ta'minlanadi. Mutaxassislar o‘quv vaziyatida o‘quvchining bilish ehtiyojlarini qondirish uning rivojlanishida muhim o‘rin egallashini ta'kidlab kelmoqdalar. Agar o‘quvchiga o‘quv vaziyatida muvaffaqiyat qozonish imkoniyati berilsa, u hayotda ham to‘g‘ri yo‘l tanlay oladi.

**Xulosa va takliflar**

Xulosa qilib aytganda, o‘quv vaziyatini vujudga keltirish o‘quvchining bilish faoliyatini rivojlantirish uchun keng imkoniyatlar yaratishini har tomonlama asoslashga harakat qilmoqdalar. Agar o‘quvchi bilishga intilsa, bilim olishga ehtiyoj sezsa, ularda sog‘lom mayllar va qiziqishlar hosil bo‘ladi va ular bilish jarayonida muvaffaqiyat qozonadilar.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR:

1. Maxmudov, Q. S. O. G. L., Shayxislamov, N. Z. O. G. L., & Jo, B. B. O. G. L. (2020). O 'zbek va xorijiy tillarda antonimlar tavsifi, o 'rni va ularnig turli jihatdan tasniflanishi. Science and Education., (Special Issue 3).

2. Juraboyev, B. B. (2020). Nemis tilini o‘qitishda kommunikativ yondashuv. Science and Education, 7(7), 215-220.

3. Joraboyev, B. B. O. (2021). Using authentic materials on english lessons. Academic research in educational sciences, 2(2).

4. Joraboyev, B. (2020). Nemis tilida juft otlar va ulaming o‘ zbek tilida ifodalanishi. Science and Education, 1(Special Issue 4).

5. Журабоев, Б. (2020). Мотивированные люди для удовлетворения своих собственных потребностей. Academic research in educational sciences, (3).

6. Juraboyev, B. B. U. (2021). Problems and solutions for online teaching and learning of foreign languages. Academic research in educational sciences, 2(Special Issue 2).

7. Samarova, S. (2018). Forming Creative Vision of Person as Universal Method Enhancing Creativity. Eastern European Scientific Journal.

# SIL BEMORLARIDA PSIXOLOGIK HOLATLARNING IFODALANISHI VA ULARNING KASALLIKKA MUNOSABATI.

**Shaxlo Qurbonova**

**Urganch Davlat universiteti o‘qituvchisi**

**qarbanova-1987@mail.ru**

**Annotatsiya:**

Ushbu maqolada sil bemorlarida psixologik holatlarning ifodalanishi va ularning kasallikka munosabati masalasi muhohama qilingan. Shuningdek, sil kasalligi va kasallik bilan o‘g‘rigan bemorlardagi psixologik holatlarning ifodalanishi, kasallikka munosabati va so‘rovnoma natijalari tahlil qilingan. Bemorlardagi psixologik reaksiyalar va hissiy kechinmalarni o‘rganishda tibbiy psixologik so‘rovnomadan foydalanildi. Ushbu kasallik bilan og‘rigan bemorlarning psixologik holatini yaxshilash uchun tavsiya va takliflar ihslab chiqilgan.Xulosaviy fikrlar dalillarga asoslangan holda keltirilgan.

**Kalit so‘zlar:**sil, psixologik tushkunlik, ruhiy kasalliklar, bemor xvoli, bemor stressi, reabilitatsiya jarayoni

**KIRISH**

Ko‘plab tarixiy hujjatlarda va tibbiy tadqiqot materiallarida uzoq o‘tmishda sil kasalligining keng tarqalganligini ko‘rsatadi. 1907 yilda Geydelberg yaqinida topilgan va miloddan avvalgi 5000 yil oldin yashagan odamga tegishli bo‘lgan skeletda hiqildoq xosil bo‘lishi bilan ko‘krak umurtqalarining tuberkulez zararlanishi tasvirlangan.

1689 yilda R.Morton tuberkulezni ilmiy tilda “ftiziologiya” deb nomladi (grekchadan olingan bo‘lib, toliqish, halokat, chaxotka ma’nolarini bildiradi). U o‘z monografiyasini “Ftiziologiya yoki chaxotka haqida traktat” deb nomlagan. Bugungi kunda “ftiziatriya” termini tuberkulezni davolash imkoniyatlarini bildiradi [1, 10-11].

1819 yilda fransuz vrachi Rene Laennek o‘pka auskultatsiyasi usulini taklif qildi, bu esa silga tashxis qo‘yish usullarini ishlab chiqishda katta ahamiyatga ega bo‘ldi. 1822 yilda ingliz shifokori Jeyms Karson birinchi bo‘lib muvaffaqiyatsiz bo‘lsada o‘pka silini sun’iy pnevmotoraks bilan davolashga harakat qildi. Oradan 60 yil o‘tib 1882 yilda italiyalik Karlo Forlanini bu usulni amalda qo‘llashga muvaffaq bo‘ldi. Rossiyada sun’iy pnevmotoraks birinchi marta 1910 yilda A.N.Rubel tomonidan ishlatilgan. 1839 yilda Iogann Lukas Shyonleyn “tuberkulez” terminini taklif qildi [1, 10].

**ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODOLOGIYA**

Somatik kasalliklar bilan og‘rigan bemorlarni psixologik qo‘llab-quvvatlash sohasidagi tadqiqotlar doimo dolzarb bo‘lib kelgan. A.N.Kurzanova, M.YU.Ledvanovaning 2020 yildagi “Paratgormon-proteinga o‘xshash” monografiyasida o‘pka sili bilan og‘rigan bemorlar misolida psixologik yordamning ahamiyati va samaradorligi tahlil qilingan.

2013 yilda Rossiyada sil kasallanishi 100 ming aholi boshiga 63 kishini va o‘lim darajasi 11 kishini tashkil qilgan. O‘pka sili kasallikning epidemiologik jihatdan xavfli lokalizatsiyasi hisoblanadi.

A.N.Kurzanova, M.YU.Ledvanovaning ishining asosiy maqsadi sifatida bemorlarning o‘pka siliga davolanishga rioya qilishda ijtimoiy va psixologik omillarni, ya’ni bemorning hulq-atvori va shifokor retseptlarining muvofiqligi darajasini tahlil qilingan. Empirik baza sifatida CHuvashiya Sog‘liqni saqlash va ijtimoiy rivojlantirish vazirligining Respublika TB dispanserida o‘tkazilgan. Sub’ektlarning umumiy soni 50 kishi bo‘lib, 20 yoshdan 79 yoshgacha bo‘lgan 36 erkak va 14 ayolni tashkil qilgan. Tadqiqot maxsus ishlab chiqilgan anketa yordamida o‘tkazilgan. So‘rovnomaning barcha savollari beshta bo‘limga ajratilib, bemorlar haqida umumiy ma’lumotlar, ijtimoiy xavf omillari, bemorlarning kasallikdan xabardorligi, kasallikka munosabati, jamiyatga munosabati tahlil qilingan.

Surunkali kasallikka chalingan odamning psixologik resurslarini intrapersonal va interpersonalga bo‘lish mumkin, ular davolanishga va sil kasalligiga rioya qilishni oshirishda hisobga olinishi kerak. Tadqiqotga ko‘ra, sil kasalligida davolanishga sodiqlikning kamayishiga ma’lum psixoemotsional buzilishlar va bemorlarning hayot sifatini pasayishi bilan bog‘liq bo‘lishi mumkin, degan farazlar ilgari surilgan.

Muallif tomonidan olib boriladigan keyingi tadqiqotlarida quyidagi muammolarni hal qilish asosiy masala sifatida ko‘rib o‘tilgan:

davolanishga sodiqlikning kamayishiga sabab bo‘ladigan ijtimoiy-demografik omillarni aniqlash; (jinsi, yoshi, ish bilan ta’minlanganligi, ta’lim va oila, moddiy farovonlik, yomon odatlar)

bemorlarning kasallik haqidagi bilim darajasini va sil jarayonining borish xususiyatlarini aniqlash;

sil kasalligiga chalingan bemorlarning axborot muxitini shakllantirish xususiyatlarini oʻrganish;

ularning kasallikka munosabati xarakteri va davolanishga rioya qilish darajasini oʻrganish.

Bemorlarning kasbiy-professional tarkibini oʻrganish natijalari shuni koʻrsatganki, shifoxona rejimini buzish ehtimoli koʻproq boʻlgan va dori-darmonlarni qabul qilishda tanaffuslar qiladiganlar ishsiz bemorlardir.

**NATIJALAR**

Oila va doʻstlar qoʻllab-quvvatlashning mavjudligi kasallikdan davolanishda qulay omil hisoblanadi. Bemorlarning fikriga koʻra, ular kelajakdagi professional karerasining noaniqligidan xavotirda, chunki tashxisda sil kasalligi mavjudligi nogironlik yoki oʻz mutaxassisligi boʻyicha ishlashga qodir emaslikka olib kelishi mumkin [2]. Aynan bu holatlarning koʻrinishi, psixologik namoyon boʻlishi Oʻzbekistonda silga qarshi davolanayotgan bemorlarda ham koʻp kuzatiladi.

Oʻpka tuberkulezidagi bemorlar bilan turli darajadagi davolanayotgan bemorlarning psixologik xususiyatlari qiyosiy oʻrganilganda asabiylik, tajovuzkorlik, ishonchsizlik-shubha, boshqalar bilan qarama-qarshilik, hayot sifati darajasi, birinchi navbatda, faoliyat xissiy va ijtimoiy jihatlari zoʻravonlik boʻlgan asosiy koʻrsatkichlar namoyon boʻlgan [3].

Psixosomatik kasalliklarga sogʻliqning buzilishi kiradi, ularning etiopatogenezi - bu tajribalarning haqiqiy somatizatsiyasi, yaʼni psixologik himoyasiz somatizatsiya ruhiy muvozanatni himoya qilsa, tana salomatligi buziladi.[5]

Kechinmalarning chuqurligi barqaror boʻlib, munosabatlar obrazlar dominantligini belgilaydi, funksional oʻchoqda psixologik patologik impulsni hosil qiladi. Bemorlarga xos boʻlgan noaniq jismoniy bezovtalik hissi, maʼlum taʼsirlar ostida ogʻriqli hislarni roʻyobga chiqishi va ularni aniqlashni talab qiladi.

Ichki organlardan markaziy asab tizimiga kelib tushadigan gʻayritabiiy impulslar hissiyotlarni kuchaytiradi, natijada patologik holatning shakllanishiga olib keladi. Psixotravmatik taʼsirlarning takrorlanishi asab tizimini asteniklashtiradi, korteks tashqi taʼsirlarga va interetseptiv signallarga sezgir boʻladi. Shuning uchun aniq somatik hissiyotlarning paydo boʻlishi nafaqat psixogen taʼsirga, balki ichki organlar faoliyatining har qanday mayda buzilishlariga, ularning normal ishlashini patologik idrok qilishga ham sabab boʻlishi mumkin. Patologik impulslarning shakllanganlik fokusi tananing maʼlum tizimlari bilan neyrogumoral bogʻlanishlar bilan toʻlib toshgan.

Psixosomatik kasalliklarning lokalizatsiyasini belgilovchi asosiy omil har qanday kasallik bilan bogʻliq holda hayotda kamida bir marta boshdan kechiradigan oʻlim qoʻrquvidir.

Zamonaviy psixosomatikada kasallikning rivojlanishiga imkon beruvchi va organizmni charchatadigan omillar, moyilliklar aniqlanadi. Noqulaylik tugʻma (masalan, genetik jihatdan aniqlangan) va maʼlum sharoitlarda orttirilgan tayyorlik boʻlib, natijada yuzaga kelishi mumkin boʻlgan organik yoki nevrotik kasallik shaklida boʻladi. Bunday kasallikning rivojlanishiga qiyin hayotiy vaziyatlar turtki boʻladi. Agar nevrotik yoki

somatik kasalliklar namoyon bo'ladigan bo'lsa, ular o'z qonunlariga muvofiq rivojlanadi, ammo bu albatta atrof-muhit omillari bilan chambarchas bog'liqdir. Masalan, surunkali kasalliklarda uning rivojlanishiga yordam beradigan omillarning ahamiyati yaqinda aniqlandi. Har qanda yholatda ham psixosomatik va nevrotik kasalliklarga tashxis qo'yishda uning kelib chiqishida situatsion mohiyatni tushunish lozim bo'ladi.[ 4]

Atrof-muhit bilan uyg'un munosabatda bo'lgan odamlar kasallikdan qochib, organizmdagi charchoqlarga va ruhiy stresslarga dosh bera oladi. Biroq, hayotdagi shaxsiy muammolar mavjudligi ularda og'riqli fiksatsiya va ruhiy kelishmovchiliklarni keltirib chiqaradi, bu esa ba'zi hayotiy vaziyatlarda salbiy his-tuyg'ularga va o'z-o'ziga ishonishga olib keladi. Psixosomatik yuklangan, hissiy tushkunlikni namoyon qiluvchi bemorlar o'zlarining holatlarini to'g'ri baholamaydi va tasvirlay olmaydilar.[6]

**MUHOKAMA**

Shunday qilib, psixosomatik kasalliklar patogenezi to'g'risida zamonaviy tushunchada ularning tabiatini tushuntirishda ko'p faktorlik tan olinadi. Somatik va ruhiy moyillik, atrof-muhitning ta'siri, atrof-muhitning haqiqiy holati, uni sub'ektiv qayta ishlanishi, fiziologik, aqliy va ijtimoiy ta'sirlar, ularning to'liqligi va bir-birini to'ldirilishida, bularning barchasi psixosomatik kasalliklarning bir-biri bilan o'zaro ta'siri omillari sifatida muhim ahamiyatga egadir.

O'pka sili bilan og'rigan bemorlarda kasallikka munosabatini aniqlash maqsadida o'tkazilgan so'rovnoma natijalariga ko'ra, erkaklar va ayollarda o'tkazildi, alohida tahlil qilish natijasiga ko'ra, "Kasalligingizni bilganda qanday holatga tushgansiz?" savolida erkaklarning 25 %i "qo'rqdim" deb javob berishgan bo'lsa, 47,5% erkaklar "xavotirlandim" deb, 27,5 % erkaklar "bilinmadi" deb javob berishgan.

Ayollar esa bu savolga 35,3 % "qo'rquv"ni xis qilishgan bo'lsa, 20,5 % ayollar "shokko tushgan"ini, 44,2 % ayollar "tushkunlikka tushib qolganini" bildirishdi.

"Jismoniy funksiyalaringizdan xavotirdamisiz?" savoliga erkaklarning 40 % i "Ha" javobini, 25 %i "Yo'q" javobini, 35 %i "bir oz" javobini berishgan.

Ushbu savolga ayollarning 70,5 %i "xa" javobini, 14,8 %i "yo'q" javobini, 14,7 %i "bilmadim" javobini berishgan.

"O'zingizni zaif hisoblaysizmi?" savoliga erkaklarning 25 %i "Ha", 37,5 %i "yo'q", 37,5 %i "ba'zida" deb fikr bildirishgan bo'lsa, ayollarning 67,6 %i "xa" deyishgan, 14,7 %i "yo'q", 17,6 %i "bilmadim" deb javob berishdi.

Bemorlarning kasallikdan xabardorlik darajasi o'rganilganda esa erkaklarning 50%i va ayollarning 64,7 %i kasallik haqida ma'lumotga egaligini bildirishdi.

So'rovnoma natijasiga ko'ra belgilangan dorilarni doimiy qabul qilish darajasi esa erkaklarda 60 %ni tashkil qilsa, ayollarda bu 70,5 %ni tashkil qildi, 20 % erkaklar dorilarni ilgari qoldirganligini, 20 % i esa bezor bo'lishganini bildirishdi. Ayollarda esa bu ko'rsatkich kuzatilmadi, 14,7 % ayollar dorilarni ichishda qiynalishlarini aytishdi.

Bemorlar kasallik haqida atrofdagi yaqinlari bilan o'rtoqlasha olish darajasiga ko'ra, suxbat natijalariga ko'ra 25 % erkaklar yaqinlari bilan suxbatlasha olishlarini, 52,5 %i "yo'q" deb javob berishgan bo'lsa, 22,5 %i "xavotirlanganligi"ni bildirishdi.

Ayollar esa 26,4 %i yaqinlari bilan bemalol munosabatga kirisha olishini ta'kidlashgan bo'lsa, 50 % ayollar uyalishlarini aytishgan bo'lsa, 23,5 %i yashirishlarini bildirishdi.

"O'zingizni yolg'iz his qilasizmi?" savoliga erkaklarning 32,5 %i "xa" javobini, 37,5 %i "yo'q" javobini, 30 %i "ba'zida" deb javob berishgan bo'lsa, ayollarning 79 %i "ha" , 20 %i "yo'q" javobini berishdi.

"Barcha xislaringizni ochiq namoyon etasizmi?" savoliga 12,5 %i "ha", 77,5 %i "yo'q", 10 %i "vaziyatga qarab" deb javob berishdi. Ayollarning 23,5 %i "ha", 70,5 %i "yo'q", 5,8%i "ba'zida" deb javob berishdi.

Bemorlar o'z ehtiyojlarini ifodalashi yoki yashirishi haqida so'ralganida erkaklar 27,5 %i "xa", 32,5 %i "yo'q", 40 %i vaziyatga qarab ish ko'rishligini bildirgan bo'lsa, bu ko'rsatkich ayollarda 16,7 %i ba'zida aytishini, 61,7 %i yashirishini, 20,5 %i aytishini bildirishdi.

Bemorlar "Kelajak siz uchun qorong'imi?" so'roviga erkaklarda 32,5 %i "ha" deb, 42,5 %i "yo'q" deb, 25 %i "bilmadim" deb javob qaytarishdi, ayollarda bu ko'rsatkich 50% "ha" javobini, 32,3 %i "yo'q" javobini, 17,6 %i "ba'zida" javobini bildirishdi.

Bemorlar uchun "Hayot mazmuni" nimaligi haqida so'ralganda, bu savolga erkaklarning 47,5 %i "ish" ekanligini, 42,5 %i oila bilan bog'lashdi, 10% farzandlar deb javob berishdi, ayollarning 79,4 %i farzandlar deb baholashgan bo'lsa, 20,5 % ayollar oila deb javob berishdi.

"Qayg'uingizni noma'lum sohani anglash imkoniyati deb qabul qilasizmi?" savoliga esa 17,5 %i "yo'q", 60 %i "bilmadim", 22,5 %i "o'ylab ko'rmaganman" deb javob berishgan bo'lsa, ayollarning 50 %i "harakat qilaman", 20,5 %i "qo'rqaman", 29,4 %i "yo'q" deb javob berishdi.

So'rovnomadan olingan natijalarga ko'ra xulosa sifatida aytish mumkinki, bemorlardagi yuqori xavotirlik, ayniqsa bu holat kasallikka nisbatan ifodalanishi, uzoq muddat davolanish jarayonidagi stressli holatlarni, oila va yaqinlari munosabatlarda muammolarning kelib chiqish sabablariga ko'ra bemorlardagi aybdorlik xissining kuchayish holatlari bilan birga ulardagi yashirin holatdagi stressni ham ifodalab beradi.

XULOSA

Yuqoridagi fikrlardan kelib chiqib, shunday fikrga keldik, insonning jismoniy sog'lig'ini saqlash va uni rivojlantirishda bevosita psixik sog'liq, ruxiy salomatlik ham katta ekanligini ta'kidlab o'tish mumkin. Chunki insondagi psixik buzilishlar, xavotirlik, stresslar o'z navbatida insonning fiziologik holatiga ta'sir ko'rsatib, kasalliklar kelib chiqishiga sabab bo'lishi ilmiy tadqiqotlarda o'z aksini topgan.

Bu jihatlarga katta e'tibor qaratishning asosiy sababi shundaki, bemorlarni kupchiligida majburiy ijtimoiy yolgizlik, atrofidagilari tomonidan kasalliklariga nisbatan jirkanch munosabat kuzatilishi tufayli noxush emotsiyalar shakllanadi va ularning davolanishga bo'lgan sodiqligi, ijtimoiy faolligi, ular qatorida agressiyaga moyillik, o'zgalarga ishonchsizlik, ko'pgina hollarda chetlashishlar ham kuzatilar ekan.

Xulosa sifatida aytish mumkinki, sil bilan kasallangan bemorlar bilan psixologik reabilitatsiyasini amalga oshirishda ulardagi psixologik va psixosomatik o'zgarishlarni hamda ijtimoiy shart-sharoitlarni hisobga olishni taqozo qilishini ko'rsatadi. Bunda quyidagilarga e'tibor qaratamiz:

Sil bemorini ijtimoiy-psixologik statusini to'g'ri tashxislash;

Bemor kasallik tashxisini qabul qilishga tayyorlash va konstruktiv hulq-atvorni shakllantirishga yordam berish;

Kasallikni noadekvat qabul qilinishini oldini olish va muammoli holatlarda to‘g‘ri korreksiyalash usullarini tadbiq qilish;

Bemor bilan yuzaga kelishi mumkin bo‘lgan vrach, tibbiyot xodimi munosabatlaridagi qiyinchiliklarni tashxislash va ular bilan seminar, guruxiy qo‘llab-quvvatlash ishlarini tashkil qilish;

Bemorlardagi qo‘rquv, stress, depressiv holatlarda emotsional yaxshilanish korreksiyasini amalga oshirish;

Bemorlarda o‘z-o‘ziga yordam berish malaka ko‘nikmasini shakllantirish;

Dorilarga sodiqlikni shakllantirishda bemorlarga xalaqit qiluvchi omillarni aniqlash va ular bilan ishlash;

Bemor psixologik holatini yaxshilashda oila a’zolari bilan psixologik targ‘ibot ishini amalga oshirish, muammoli vaziyatlarni to‘g‘ri echimiga yo‘naltirish.

## ADABIYOTLAR RO‘YXATI

1. Куташов В.А., Коротких Д.В. Психотерапия. Руководство. Том 1. Монография/ Воронеж: ВГМА, 2014-729 с.
2. Кабанов М.М., Личко А.Е., Смирнов В.М. методы психологической д иагностики и коррекции в клинике Л., 1983, 309 с
3. Макаренко А.С. Сочинения. М., изд-во АПН РСФСР 1959-1960
4. Лурия Р.А. Внутрення картина болезний и ятрогенные заболевания М.Медицина, 1977.110 с
5. Личко А.Е., Иванов Н.Я. Медико-психологическое обследование соматических больних// Невропатология и психиатрия, 1980. Вып.8. с 1195-1198.
6. Лакосина, Н.Д., Ушаков Г.К “Медицинская психология” Москва 1984 йил

# ХИВА ХОНЛИГИ СОЛНОМАЛАРИДА ТАЪЛИМ ВА ТАРБИЯ МАСАЛАЛАРИ – ПЕДАГОГИКА ТАРИХИ ОБЪЕКТИ СИФАТИДА

**Мавлуда Қаландарова Омонбоевна**

**Урганч давлат университети мустақил тадқиқотчиси ўқитувчиси**

boboyeva-1974@mail.ru

**Аннотация:** Ушбу мақолада Хива хонлиги солномаларида таълим ва тарбия масалалари – педагогика тарихи объекти сифатида назарий-методологик жиҳатдан кўриб чиқилган. Шунингдек, мутахассисларини бу бўйича ёндашувлари таҳлил қилинган. Шунингдек, хулоса қисмида муаллифнинг мавзуга доир фикр-мулоҳазалари келтирилади.

**Калит сўзлар:** Хива хонлиги, Қўнғиротлар сулолаласи, Хоразм воҳаси, Мунис Хоразмий, бадиий-адабий, тарихий асар, қўлёзма

**КИРИШ**

Қўнғиротлар сулолаласи солноманавислари сардори сифатида, ўзининг кейинги авлод ижодкорларига катта таъсир кўрсатган ижтимоий-сиёсий қарашлари, муҳими, ижодининг таълим-тарбия борасидаги назарий ва амалий аҳамияти катталиги

жиҳатидан Мунис Хоразмий алоҳида ўрин тутади. Марказий Осиё халқлари педагогика ва ижтимоий-фалсафий тафаккури тарихи тадқиқида Мунис меросини чуқур ва ҳар томонлама ўрганиш ниҳоятда муҳим аҳамиятга эгадир. Чунки ана шу заминнинг бир қисми бўлган Хоразм воҳасида етишиб чиққан кўплаб даҳо-ю алломалар ижодини ўрганиш, тадқиқ қилиш ва кенг тарғиб қилиш халқимиз маънавий дунёқарашини бойитишда, айниқса, ёшлар таълим-тарбиясида, уларни хар томонлама етук ва баркамол инсон қилиб тарбиялашда буюк аждодларимизнинг инсонпарварлик ғоялари маънавий қурол сифатида катта роль ўйнайди. Зеро, Президент Ш.М.Мирзиёев ўзининг маъруза ва нутқларида аждодларимиз томонидан кўп асрлар мобайнида яратиб келинган ғоят улкан бебаҳо маънавий ва маданий меросни тиклаш ва тарғиб қилиш давлат сиёсати даражасига кўтарилгани ниҳоятда муҳим вазифа эканлигини кўп бор таъкидлаб келмоқдалар.

**АДАБИЁТЛАР ТАҲЛИЛИ ВА МЕТОДОЛОГИЯ**

Афсуски, бу нодир китоблар ҳали тўлиқ ўрганилмаган, улар олимлар ва ўз ўқувчиларини кутиб турибди. Ушбу ноёб асарларда бугунги давр ўртага қўяётган жуда кўп долзарб муаммоларга жавоб топиш мумкин. ...Лекин биз ана шундай ноёб мерос ворислари, шундай бойлик эгалари бўлатуриб, уларни ҳар томонлама ўқиш-ўрганиш, халқимиз, аввало, униб-ўсиб келаётган ёшларимизга, жаҳон ҳамжамиятига етказиш бўйича етарли иш қилмаганимизни ҳам очиқ тан олиш керак”[1] – деб таъкидлайди.

Муҳаммад Ризо Огаҳий шахси ва ижодига илк муносабатларни эса унинг ўз замондошлари асарларида учратамиз[2]. Мумтоз адабиёт тарихи йўналишининг катта бир қисмини буюк салафларимизнинг ижтимой-сиёсий, маърифий қарашлари талқини, уларнинг ўз дунёқарашларини ифодалаш йўсини таҳлили ташкил этишини ҳисобга олсак, шоир ижодини адабиётшунослик нуқтаи назаридан ўрганилган В.Абдуллаев[3], А.Қаюмов[4], В.Зоҳидов[5], Ғ.Каримов, С.Долимов каби забардаст олимларимиз ишларида Огаҳий асарларида таълим ва тарбия масалаларига доир кўплаб қайдларни учратамиз. Муҳаммад Ризо Огаҳий фалсафий олами таҳлили муҳим манба, албатта, унинг қаламига мансуб тарихий асарлардир. Бу асарларнинг тарихий-илмий аҳамияти хусусида В.В.Бартольднинг “Мунис ва Огаҳий томонидан яратилган адабий ва тарихий асарларнинг қанчалик камчилиги бўлмасин, тарихий воқеаларни баён этиш ва уларда келтирилган фактик материалларнинг кўплиги жиҳатидан Қўқон ва Бухоро хонликларига доир бизгача етиб келган ҳамма асарларни ўзидан ортда қолдиради”[6] – деган фикрлари машҳур. В.В.Бартольд “камчилик” сифатида нимани назарда тутганини аниқ айтиш қийин бўлса ҳам, ҳар ҳолда олимнинг бу фикри Мунис ва Огаҳий тарихий асарларига Европа солноманавислиги нуқтаи назаридан баҳо бериш ҳамда уларга соф тарихий асарга қўйиладиган талаб билан ёндашиш натижасида туғилган. Ваҳоланки, Мунис ва Огаҳийнинг “тарихий асар” термини остида машҳур бўлган асарлари айни пайтда “адабий-бадиий”, “бадиий-адабий”, кўплаб ўринлари эътиборга олинганда мемуар, баён қилинган воқеаларга нисбатан муаллифлар муносабати таҳлилига назар солганда ижтимоий-сиёсий, маърифий-ахлоқий ғоялар ифодасига бой асарлардир. Бошқа айтганда, бу асарларнинг фалсафий

нуқатаи назардан таҳлили муаллиф мазкур асарларни ижтимоий-сиёсий, маърифий ва ахлоқий дунёқарашларини ифодалаш воситасига айлантира билганлар.

**НАТИЖА**

Аслида Огаҳийнинг лирик асарлари ҳам таълим ва тарбия масалаларига катта эътибор қаратигани билан ажралиб туради. Шунинг учун "Таъвиз ул-ошиқин" девонининг нашр қилинишини огаҳийшуносликда жиддий силжиш сифатида баҳолаш мумкин[7]. Огаҳийшунослик ривожида Р.Мажидийнинг[8] хизматларини алоҳида таъкидлаш лозим. Р.Мажидий Огаҳий лирикасини илмий таҳлил қилар экан, Хоразм адабий муҳити ва ундаги адабий таъсир масалаларига ҳам алоҳида эътибор қаратди. Огаҳийшуносликнинг бугунги даражадаги ривожида С.Долимов олиб борган илмий тадқиқотлар[9]нинг аҳамияти катта. Огаҳий асарларининг қўлёзмаларини ўрганишда Ф.Ғанихўжаев томонидан амалга оширилган тадқиқотларни алоҳида эътироф этиш керак. Шу билан бирга Ф.Ғанихўжаев Огаҳий асарларини рус тилига таржима қилишда ҳам фаоллик кўрсатди. Олим 1998 йилда "Огаҳийнинг "Таъвиз-ул-ошиқин" девони ва унинг илмий-танқидий матни" мавзусидаги докторлик диссертациясини адабий манбашунослик ва матншунослик йўналишида ҳимоя қилди[10]. Бундан ташқари Ф.Ғанихўжаев ўзининг "Огаҳий Хоразмийнинг форсий шеърларига бир назар" мақоласи билан Огаҳийнинг форсий меросига жаҳон эроншунослари эътиборини тортишига ҳам ҳисса қўшди. Огаҳийнинг ҳаёти ва ижодига оид монографик тадқиқотлар Қ.Султонова[11], А.Примқулов[12], М.Матёқубова[13], Г.Холлиева[14], Т.Матёқубова[15] томонидан амалга оширилди. Шунингдек, Огаҳий форсий меросининг бир қисми А.Аҳмедов томонидан ўрганилган[16] бўлса, уларнинг аксари шоир М.Абдулҳаким томонидан бадиий таржима қилинди[17]. Огаҳий асарларининг Ғ.Каримов, С.Долимов, Хуршид ва кейинчалик А.Абдуғафуров раҳбарлигида нашр қилиниши маданий ҳаётимизда катта воқеа бўлди[18]. Огаҳий таваллудининг 190 йиллиги муносабати билан "Огаҳий абадияти" номли мақола ва эсселар тўпламининг ҳамда "Атоқли шоир, тарихнавис ва таржимон" китобининг нашр қилиниши огаҳийшуносликда муҳим воқеалардан бири бўлди[19].

Огаҳий ижодининг М.Сафарбоев томонидан фалсафий нуқтаи назардан тадқиқ қилиниши буюк мутафаккирнинг ижтимоий-сиёсий ва эстетик қарашларини ўрганишда муҳим босқич бўлди[20]. Шермуҳаммад Мунис ва Муҳаммад Ризо Огаҳий қаламига мансуб "Фирдавсу-л-иқбол"нинг Ю.Брегель томонидан амалга оширилган илмий-танқидий матни асосида бажарилган С.Рўзимбоев, Н.Жумахўжаев, А.Аҳмедовлар томонидан нашрга тайёрланган китоб буюк шоир, таржимон, муаррих дунёқараши, шу билан бирга унинг ғоявий манбалари таҳлилида ҳам муҳим ўрин тутади[21].

Ўн тўққизинчи аср Хоразм адабий муҳитининг йирик вакили Муҳаммад Ризо Огаҳийнинг ижтимоий-сиёсий қарашларида Алишер Навоийга издошлик масаласи ниҳоятда кенг мавзу бўлишига қарамай, бу борада салаф ва халаф мутафаккирларнинг тамаъ хусусидаги қарашларининг бир қиррасигагина эътибор бермоқчимиз.

МУҲОКАМА

"Фирдавсу-л-иқбол"нинг бир ўрнида қуйидаги воқеа ҳикоя қилинади: Бу мавзеъда баъзи лашкария Хўжайли ва қароқалпоқия фуқаросининг ўруб қўйғон алаф ва пичанларидин беизн соҳиби марокибиға алиқ ва бўғуз бериб эрди, бу зулм ул ҳазратнинг самъи шарифиға еткач "инна Аллоҳи йамиру бил-адли ва-л-иҳсаан" муфоди

била соҳибларин инъоми хусравонасидин ризоманд қилиб, мутааддийларға бу феъли мазмума зажри учун сиёсат ҳукмин лозим тутуб, бурун ва қулоқларини тештурди ва ташҳир учун муаскари ҳумоюн атрофидин айлантуруб, мунодий қилдурдиким, ҳар ким фукаро ашёсиға беризо тамаъ қўлин узатса, жазоға еткусидур. Қитъа:

Подшоҳимки, жоми адл била,
Хаста мазлумларни айлар шод.
Аҳли бедоднинг сиёсат ила,
Хирмани айшини қилур барбод.

Нукта. Ҳукамо дебдурларким, салтанат ниҳол масобасидадур, сиёсат сув манзиласида. Бас, лозим ва лобудийдур, ул ниҳол решасин бу сув била тоза ва сероб қилмоқ, то бориамну самараи амон ҳосил бўлғай. Қитъа:

Хуш ул шаҳриёрики, дониш юзидин,
Адолат мазоминини айлар азбар.
Дами тиғ ила салтанат бўстонин,
Сиёсат суйидин қилур тозау тар[22].

Кўринадики, зоҳиран ахлоқий тушунча бўлган тамаъ муҳим ижтимоий-сиёсий тушунча даражасида қаралган ва ҳақиқатан ҳам, масалага эътиборнинг сиёсий аҳамияти, иқтисодий оқибатлари яққол мисол воситасида очиб берилган.

Худди шу борадаги муҳим ижтимоий-сиёсий тезисларни Алишер Навоий ижодида ҳам кўрамиз. Жумладан, Алишер Навоий “Бадоеъ ул- васат”да қитъаларидан бирида ёзади:

Эй Навоий, олам аҳлида тамаъсиз йўқ киши,
Ҳар кишида бу сифат йўқтур, анга бўлғай шараф.
Сен агар тарки тамаъ қилсанг, улуғ ишдур буким,
Олам аҳли барча бўлғай бир тараф, сен бир тараф[23].

Юқорида “Фирдавсу-л-иқбол”дан келтирилган парчага эътибор қаратсак, жамият аҳлида тамаъ ҳиссининг кучайиши олиб келадиган оқибатлар даҳшати, унга қарши курашиш кескин ва мунтазам бўлиши ҳақида мулоҳазалар юритилган. Шунинг учун ҳам, мутафаккирлоар наздида мамлакат ниҳолини тарбиялаб, уни қуриб қолишдан асрайдиган сув сиёсат – қаттиққўллик, мунтазам эътибордир. Бу эса зулм аҳлини ўзи билганича иш тутишига, ўзбилармонлик қилиб, ҳаддидан ошишига йўл қўймайди:

Подшоҳимки, жоми адл била,
Хаста мазлумларни айлар шод.
Аҳли бедоднинг сиёсат ила
Хирмани айшини қилур барбод.

**ХУЛОСА**

Жамиятдаги тамагирлик қандай хунук оқибатларга олиб келишини ўз кўзи билан кўрган ва унинг ижтимоий-сиёсий, маданий-маърифий вазиятга қанчалик таъсир қилишини ич-ичидан ҳис қилган мутафаккирлар унга қарши курашни адолат мезонларидан бири сифатида кўрадилар:

Хуш ул шаҳриёрики, дониш юзидин,
Адолат мазоминини айлар азбар.
Дами тиғ ила салтанат бўстонин,

Сиёсат суйидин қилур тозау тар.

Огаҳий тарихий асарлари мутолааси, кўриб чиққанимиздек, ижтимоий-сиёсий, маърифий каби таълим ва тарбиявий масалаларда Огаҳий дунёқараши шаклланишида муҳим сарчашмалардан бири Алишер Навоий ижоди эканини кўрсатади.

## ФОЙДАЛАНИЛГАН АДАБИЁТЛАР


1. Ўзбекистон Республикаси Президенти Ш.Мирзиёевнинг Олий Мажлисга Мурожаатномаси. 22 декабрь 2017 йил. – Тошкент: «Ўзбекистон», 2018. – 14-бет.
2. Баёний. Шажараи Хоразмшоҳий // Мерос туркуми. – Тошкент: Камалак, 1991. – Б.175-265; Девони Мавлоно Комил маа таворихи шоҳони Хоразм. Лит. Г.Яковлева. – Ташкент, 1327 ҳиж. – Б.26.
3. Абдуллаев В. Алишер Навоий анъаналарининг хоразмлик шоирлар томонидан давом эттирилишига доир // Шарқ юлдузи. – 1959. – № 4. – Б. 127-137.
4. Қаюмов А. Муҳаммад Ризо Огаҳий // Қизил Ўзбекистон. – Тошкент, 1959. 14 сентябрь.
5. Воҳидов З. Огаҳий // Ўзбек адабиёти тарихидан. – Тошкент: Ўзадабийнашр, 1961.
6. Бартольд В.В. Сочинения. Том II. Часть I. – М.: Издательство Восточной литературы, 1963. – С.285-286; Бу ҳақда қаранг: Каримов Ғ., Долимов С. Огаҳий – тарихчи // Муҳаммад Ризо мироб Эрниёзбек ўғли Огаҳий. Асарлар. VI жилдлик. V жилд. – Тошкент: Ғафур Ғулом номидаги Адабиёт ва санъат нашриёти, 1978. –Б.5. Иқтибосдаги таржима Ғ.Каримов ва С.Долимовга тегишли.
7. Огаҳий. Таъвиз ул-ошиқин / Нашрга тайёрловчи Хуршид. – Тошкент: Ўзадабийнашр, 1960.
8. Мажидий Р. Огаҳий лирикаси: Филол. фанлари номзоди ... дисс. автореф. – Тошкент, 1961.
9. Долимов С. Огаҳийнинг ҳаёти ва ижоди: Филол. фанлари. номзоди ... дисс. автореф. – Тошкент, 1963; Маърифат фидойиси. (Субутой Долимов таваллудининг 100 йиллиги муносабати билан) – Тошкент: Ўқитувчи, 2007. – 221 б.
10. Ғанихўжаев Ф. “Таъвиз-ул-ошиқин” девони ва унинг илмий-танқидий матни: Филол. фанлари д-ри ... дисс. автореф. –Тошкент, 1998; Шу муаллиф. Огаҳий асарлари тавсифи. – Тошкент: Фан, 1986. – 125 б.
11. Султонова Қ. “Гулшани давла” адабий манба сифатида: Филол. фанлари. номзоди дис... автореф. – Тошкент.
12. Пиримқулов А. Огаҳий маснавийлари: Филол. фанлари. номзоди ... дисс. автореф. – Тошкент, 1998 – 25 б.
13. Матёқубова М. Огаҳий лирикасида кичик жанрлар: Филол. фанлари. номзоди ... дисс. автореф. – Тошкент, 2000. – 23 б.
14. Холлиева Г. Огаҳий мусамматлари: Филол. фанлари. номзоди ... дисс. – Тошкент, 2000. – 23 б.
15. Матёқубова Т. Образ ва талқин (Огаҳий шеъриятида анъанавий образлар мисолида). – Тошкент, 2002.
16. Аҳмедов А. Муҳаммад Ризо Огаҳийнинг форсий мероси // Ўзбек тили ва адабиёти. – 1985. – №1. – Б. 46-51.

17. Огаҳий. Ой кетди, офтоб келди. Форсийдан М.Абдулҳаким таржимаси. – Хива: Хоразм Маъмун академияси нашриёти, 2002. – 42 б.
18. Муҳаммад Ризо Мироб Эрниёзбек ўғли Огаҳий. Асарлар. 1-6-жилдлар. – Тошкент: Адабиёт ва санъат нашриёти, 1971–1980; Огаҳий. Таъвиз-ул-ошиқин. –Тошкент: ЎзФАН, 1960; Огаҳий. Ишқ аҳлининг тумори. Танланган асарлар. – Тошкент: Абдулла Қодирий номидаги Халқ мероси нашриёти, 1999.
19. Огаҳий абадияти. Ал-Хоразмий номидаги Урганч давлат университети, Хоразм Маъмун академияси. – Тошкент: Ўзбекистон, 1999. – 152 б.; Атоқли шоир, тарихнавис ва таржимон. – Тошкент: Ўзбекистон, 1999.
20. Сафарбаев М. Общественно-политические и эстетические воззрения Агахи: Автореф. дис. ... канд. филос. наук. – Ташкент, 1993. – 25 с. Олимнинг Огаҳий ижоди бўйича олиб борган асосий тадқиқотлари библиографияси ҳақида қаранг: Мадраҳим Сафарбоев. 70 йил. – Тошкент: 2018.
21. Шермуҳаммад Мунис мироб ва Муҳаммадризо мироб Огаҳий. Фирдавсу-л-иқбол. Юрий Брегелнинг саъй ва эҳтимоми бирла – Лейден: 1988.; Фирдавсул-иқбол. Нашрга тайёрловчилар С.Рўзимбоев, Н.Жумахўжаев, А.Аҳмедов. – Тошкент: Ўқитувчи, 2010. 386 бет.
22. Фирдавсу-л-иқбол. Илмий-танқидий матн. Ю.Брегель нашри. – С. 723-724.
23. Алишер Навоий. МАТ, 5-жилд. -Тошкент: 1990. –Б.500.

# O‘ZBEK TILINI O‘QITISHDA XALQ DOSTONLARINING O‘RNI

**Ruzieva Aziza Bobirovna**

**Alisher Navoiy nomidagi**

**Toshkent davlat o‘zbek tili va adabiyoti**

**universiteti 1-bosqich talabasi**

**Telefon raqami: *+998914167616***

***ruzieva1020@mail.ru***

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada bugungi kunda dostonlarning tilshunoslikdagi ahamiyatli jihatlari va metodologiyada o‘rganilishi haqida ma’lumotlar yoritilib o‘tilgan. “Alpomish” dostonidagi til birliklari keltirib o‘tilgan.

**Kalit so‘zlar :**doston, dostonchilik, baxshichilik, agnonim, janr, metodologiya, “Yo‘l xaritasi”, xalq og‘zaki ijodi, o‘zbek tilini o‘qitish, timglovchi, til birliklari

**Doston** – xalq og‘zaki ijodining eng yirik janri bo‘lib, u qahramonlik, ishqiy-sarguzasht, fantastik mazmunga ega bo‘lgan voqealarni bayon qiluvchi asar. Qahramonlarning sarguzashtlari, o‘zaro munosabatlari va kechinmalarini keng ko‘lamda tasvirlovchi yirik hajmli liro-epik asar doston deyiladi. Doston davr, tuzumdagi xalq ruhiyatini, xususiyatlarini aks ettiradi. Zamonlar o‘tishi bilan ular yangi-yangi mavzular va g‘oyaviy mazmun bilan boyib boradi. O‘zbek xalq dostonchiligi juda qadimiy va

moʻtabar meros nishonasidir. Xalq ijodiyotiz san'at insonning kamolotida alohida oʻrin tutadi. Barcha san'atlarning rivoji negizida xalq ijodi turadi. Insoniyat paydo boʻlgandan to bugunga qadar san'atning adabiyot, qoʻshiqchilik kabi turlarida xalq ogʻzaki namunalaridan foydalanib kelinmoqda. Ushbu namunlarning eng goʻzal turi bu albatta, dostonlardir. Zero, san'at inson ma'naviy faoliyatining eng muhim qirralaridan biri, bunyodkorlikka undovchi buyuk va qudratli kuchdir.

Bugungi kunda baxshichilik va dostonchilik san'atini mamlakatimizda va xorijda keng targʻib etish, ustoz baxshilar, dostonchilar, soha olimlari iqtidorli yosh baxshilarni, moddiy va ma'naviy qoʻllab-quvvatlash maqsadida, Vazirlar Mahkamasining 2018-yil 26-apreldagi 304-sonli qarori bilan, baxshichilik va dostonchilik san'atini yanada rivojlantirish, hamda takomillashtirish boʻyicha, 20182022- yillarga moʻljallangan "Yoʻl xaritasi" tasdiqlangan. "'Yoʻl xaritasi"da nazarda tutilgan chora tadbirlarning toʻliq va sifatli bajarilishini nazorat qilish, mas'ul vazirliklar va idoralar, mahalliy davlat hokimiyati organlari faoliyatini tizimli asosda muvofiqlashtirish rejalashtirilgan.

Oʻzbek baxshichilik va dostonchilik san'atining noyob na'munalarini asrab avaylash va rivojlantirish, uni keng targʻib qilish, yosh avlod qalbida ushbu san'at turiga hurmat va e'tibor tuygʻularini kuchaytirish, turli xalqlar oʻrtasida doʻstlik va birodarlik rishtalarini mustahkamlash, ijodiy hamkorlik, madaniy-ma'naviy munosabatlar doirasini xalqaro miqyosda yanada kenggaytirish maqsadida Oʻzbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyev tomonidan 2018 yilning 1- noyabr kuni "Xalqaro baxshichilik san'ati" festivalini oʻtkazish toʻgrisida qaror qabul qilinib, bunda festival tadbirlari orasida mazkur soha olim va amaliyotchilarining ijodiy uchrashuvlarini uyushtirish zarurligi belgilab berildi. Shu munosabat bilan "Jahon sivilizatsiyasida baxshichilik san'atining oʻrni" mavzusidagi xalqaro ilmiy konferensiya tashkil etildi. Ushbu ilmiy konferensiyani oʻtkazishdan asosiy maqsad, baxshichilik hamda dostonchilik san'atini yanada rivojlantirish, oʻzbek va boshqa xalqlarning dostonlarni ilmiy oʻrganish, bu borada ilmiy hamkorlik qilish, madaniyat va san'at sohasidagi qolaversa ma'rifat sohasidagi hamkorlikni xalqaro miqiyosda kenggaytirushdan iboratdir.

Dostonlarda xalqimiz badiiy tafakkurining juda boy va qadimiy an'analari mujassam. Baxshi - qoʻshiq va dostonlarni yoddan kuylovchi, aytuvchi, avloddan- avlodga yetkazuvchi san'atkor, xalq dostonchisi. Baxshi xalq turmushi va madaniyatini, oʻzi yashab turgan yurt tarixini va biror soz chalishni bilishi, hofizlik san'atini puxta egallagan boʻlishi kerak. U jonli xalq tilining turli shakllaridan, soʻz oʻyinlari va qochirimlaridan, xalq maqollari va iboralaridan unumli foydalana olishi lozim. Tinglovchilarni rom etuvchi ohang topa bilish, dostonni jozibali va qiziqarli qilib aytish doston aytishning asosiy talablaridan. Bu esa oʻz navbatida tabiiy iste'dod, kuchli idrok, muntazam ravishda qunt va chidam bilan mashq qilishni talab etadi. Ona yurtga sadoqat, muhabbat, doʻstlik, birodarlik, mard va jasur boʻlishlik, qahramonlikni tarannum etuvchi xilma-xil mazmundagi dostonlarni baxshilar sevib kuylaydilar.

Oʻzbel tilini oʻqitishda dostonlarning oʻrni juda katta. Aynan dostonlar orqali oʻzbek tilshunosligida shevashunoslik yoʻnalishining ahamiyati ortib boradi. Dostonlar, albattta, xalq tilida ya'ni shevada bitiladi. Bundan tashqari undagi qoʻshiqlarning ham nafaqat tilshunosligida balki oʻzbek adabiyotida ham ahamiyatlidir. Dostonlardagi antroponinmar , onomastik birliklar , toponimlar, gidronimlar, agnonimlar va teonimlarning oʻrganilishi ham tilshunoslik uchun katta yutuqlardan biri sanaladi. "Alpomish" xalq dostonidagi agnonimlar haqida batafsil soʻz yuritilsa, ularning naqadar ahamiyatli ekanini anglash mumkin. Bir qarashda bu agnonimlarni

idrok etish mushkul, ammo o‘zbek tilshunisligida bu bo‘yicha bir qancha olimlar tadqiqotdlar o‘tkazishgan.

Agnonimiya deyilganda muqaddas deb bilinuvchi narsalar va shaxslar nomini anglash. Dostonda bunday nomlar juda ko‘p va o‘rinli qo‘llanilgan. “Alpomish” dostoni tilida ham teonimlar asar qahramonlarining milliy qadriyatlarini, diniy dunyoqarashini ifodalash uchun xizmat qilgan. Asar qahramoni Alpomishga ilohiy kuchlar, ya’ni pir-u payg‘ambarlar madadkor ekanligi tasvirlanadi. Qahramon ojiz bo‘lgan holatda doim pirlaridan madad so‘raydi.dostonda Alpomishning Allohga, payg‘ambarga, pirlarga iltijosi va uning ijobati tasviri ham shundan dalolat.

Jilovida **Bobo Qambar** jilovdor,
G‘amingda otlandi **Shohimardon pirlar (**96-bet).

Yer yuzini tutib ketsa aydahor,
**Fotma** der**, Zuhra** der, kanizi darg‘a (100-bet)

Bu kabi agnonimlar nafaqat ushbu dostonda balki, boshqa dostonlarda ham uchratish mumkin. Bularning bari , albatta tilshunosligimiz va milliy boyligimiz sanaladi.

Xulosa qilib aytganda dostonlarning o‘zbek tilini va o‘qitishda va yangi bosqichlarga olib chiqishda e’tiborli jihati juda kuchli. Hozirgi zamon metodologiyasida dostonlarni o‘qitish cva uni yoshlar ongiga chuqurroq singdirish uchun turli metodlar ishlab chiqilmoqda. Biz bu asrlar davomida saqlab kelinayotgan merosni, asrab qolishimiz va juda kuchli targ‘ib etishmiz kerak. Dostonlarni nafaqat tilshunos va adabiyotshunoslar balki har birimiz o‘rganishimiz kerak.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR

1. Jabborov I. “Yuksak madaniyat va noyob ma’naviyat maskani”- Toshkent. O‘zbekiston nashriyoti.- 2012.
2. Matyoqubov B. “Doston navolari” - Toshkent. “BUILDING PRINT” nashriyoti. -2009.
3. Бегалиев Н. Ўзбек этнонимлари тарихидан. – Самарқанд: СамДЧТИ нашри, 2004. - 92 бет.
4. Daminova.M “Alpomish dostonidagi onomastik birliklarning funksional-semantik xususiyatlari”. SAMARQAND - 2013

# YOSH DAVRLARI PSIXOLOGIYASI VA TARBIYA JARAYONIDA ULARNI HISOBGA OLISH MASALALARI

**Shavkatova Shahnoza Po'lot qizi**
**Bux.DU Pedagogika fakulteti talabasi**
**Shahnozashavkatova20@gmail.com**

**Annotatsiya:** Ushbu maqola har bir yosh davrining o'ziga xos psixologik xususiyatlari, ta'lim va tarbiya jarayonida ularning yoshga bo'g'liq xususiyatlarini hisobga olish yoritib berilgan. Bundan tashqari xulqiy og'ishlarni keltirib chiqaruvchi xususiyatlar, yosh davrlaridagi ijobiy va salbiy xislatlar keltirilgan. Yosh davrlarini klassifikatsiyalashdagi olimlarning turli xil qarashlari va yondashuvlari haqida fikr yuritilgan.

**Kalit so'zlar:** Ontogenez, inson omili, deviant xulq – atvor , psixodinamika. inqiroz, klassifikatsiya, go'daklik, o'spirinlik, yoshlik, qarilik, yetuklik, noumidlik.

**Annotation:** This article highlights the unique psychological characteristics of each age group, taking into account their age-related characteristics in the process of education and upbringing. In addition, the characteristics that cause behavioral disorders, the positive and negative characteristics of adolescence are listed. Different views and approaches of scientists in the classification of age periods are considered.

**Keywords:** Ontogeny, human factor, deviant behavior - behavior, psychodynamics. crisis, classification, infancy, adolescence, youth, old age, maturity, pessimism.

**KIRISH VA DOLZARBLIGI**

Yosh davrlari psixologiyasi toʻgʻrisida fikr yuritilayotganda inson umrining turli yosh bosqichlari kechishi tushuniladi. Yosh davrlarini oʻrganish, tahlil qilish jamiyat a’zolarining oʻz jamiyatiga mos ravishda shakllanishida, turli yoshdagi insonlarning muomalaga kirishishlarida muhim ahamiyat kasb etadi. Yosh davrlari psixologiyasining mavzu bahsi turli yoshdagi odamlarning (bolalar, oʻquvchilar, kattalar, erkaklar, ayollarning (ontogenezda) tugʻilgandan umrining oxirigacha) psixik rivojlanish jarayonini, shaxsning shakllanishi hamda oʻzaro munosabati qonuniyatlarini oʻrganishdan iboratdir. Yosh davrlari psixologiyasi insonda turli psixik jarayonlar rivojlanishining oʻziga xos xususiyatlarini, uning har xil faoliyatini, shuningdek inson shaxsining tarkib topishini ilmiy jihatdan tadqiq qiladi.

**ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODOLOGIYASI**

Inson shaxsining tarkib topishi va bilish jarayonlarining rivojlanishi muammosini inson psixikasining rivojlanishi qonuniyatlarini hisobga olmay turib oqilona hal etib boʻlmaydi. Shuning uchun hozirgi kunda «inson omili» masalasi dolzarb mavzuga aylandi. Yosh davrlari psixologiyasi inson psixikasining rivojlanish qonuniyatlari va xususiyatlari hamda shu rivojlanishning bosqichlarini nazariy va amaliy jihatdan tadqiq etadi. Yosh davrlari psixologiyasi ana shu vazifalarni hal qilish bilan amaliy maqsadlarni roʻyobga chiqaradi. Ta’lim-tarbiya ishlarini takomillashtirishga yordam beradi. Moddiy ne’matlar ishlab chiqarishning samaradorligini oshirishga, millatlararo munosabatlarni yaxshilashga, shaxslararo muloqotni toʻgʻri yoʻnaltirishga, jamoada ijobiy psixologik iqlim yaratishga, uzoq umr koʻrish sirlarini ochishga, oilaviy munosabatlarni mustahkamlashga ajralishlarning oldini olishga xizmat qiladi. Jamiyatda insonlar faoliyati, xatti – harakatlar va xulq – atvorlarini ijtimoiy me’yorlar boshqaradi. Ijtimoiy me’yor jamiyat boshqaruvining ajralmas qismi boʻlib, shaxs yoki ijtimoiy guruh xulq – atvorini muayyan sotsial muhitga moslashtiruvchi qoidalar majmuidir. Psixodinamikaning yirik namoyondalaridan biri – bu amerikalik psixolog E.Eriksondir. U shaxs rivojalanishini 8 ta davrga ajratadi va ularning har qaysisi oʻziga xos betakror xususiyatga egadir. Bundan tashqari L.Kolberg, D.Bromley, J.Birrer, A.Vallon, G.Grimm va boshqa olimlar yosh davrlarini klassifikatsiyaga soladi va bu yosh davrlaridagi inqirozlarni oʻrganadilar:

**TAD QIQOT NATIJALARI**

L.S. Vigotskiy oʻz asarlarida rivojlanishning har bir davrining oʻziga xos xususiyatlariga chuqur ilmiy ta’rif bera olgan. Tadqiqotchi shaxsning rivojlanishida eng muhim ruhiy yangilanishlar yuzasidan ham ilmiy, ham amaliy ahamiyat kasb etuvchi mulohazalar bildirgan, Biroq uning fikrlari ichida oʻta munozarali, bahsbob oʻrinlar talaygina. Hozirgi zamon psixologiya fanida .S.Vigotskiyning shaxsning rivojlanishi nazariyasi ilmiy, tarixiy, ijtimoiy ahamiyat kasb etadi, taraqqiyotni keltirib chiqaruvchi inqirozlarning roli toʻgʻrisidagi mulohazalari va olgʻa surgan gʻoyalari shu kunning talabi bilan hamohang. L.S.Vigotskiy jahon psixologlari shaxsning tuzilishi va rivojlanishiga oid nazariyalarni tanqidiy tahlil qilib, kamolotni vujudga keltiruvchi ruhiy yangilanishlardan kelib chiqqan holda jarayonni quyidagi bosqichlarga ajratadi.

Chaqaloqlik davrining inqirozi (krizisi).

Goʻdaklik davri – 2 oyda 1yoshgacha. Bir yasharlik inqiroz.

Ilk bolalik davri – 1 yoshda 3 yoshgacha. 3 yasharlik inqiroz.

Maktabgacha yoshdagi davr – 3 yoshdan 7 yoshgacha. 7 yasharlik inqiroz.

Maktab yoshi davri – 8 yoshdan 12 yoshgacha. 13 yasharlik inqiroz.

Pubertat (jinsiy yetilish) davri – 14 yoshdan 18 yoshgacha. 17 yasharlik inqiroz.

**E. Erikson** boʻyicha yosh davrlari quyidagicha tasnif etiladi.

Birinchi davr – goʻdalik. Ushbu davrda goʻdakda ongsizlikka asoslangan tashqa dunyoga nisbatan ishonch hissi paydo boʻladi. Agarda ishon paydo boʻlmasa yoki ishonchsizlik paydo boʻlsa, unda voyaga yetgan odamlarda maxdudlik, umidsizlik shaklida aks etuvchi xavf vujudga kelishi mumkin.

Ikkinchi davr – ilk bolalik. Jonzodda yarim mustaqillik, shaxsiy qadr – qimmat, uyat va shubha hissi hosil boʻladi. Ushbu tuygʻular bola kelajakda tartib va intizom, mas’uliyat, javobgarlik, hurmat tuygʻularini tarkib topdirishiga yordam beradi.

Uchinchi davr – oʻyin yoshi. Ushbu davr 5-7 yoshni tashkil etadi. Bu yoshda bolada tashabbuskorlik, guruhiy oʻyinlar oʻynash, tengqurlari bilan muloqotga kirish jarayonlari muhim ahamiyat kasb etadi. Agar uning xoxish – istaklari yoʻli toʻsib qoʻyilsa, ushba holatda bola oʻzini aybdor his qiladi.

Toʻrtinchi davr – maktab yoshi. Undagi asosiy oʻzgarishlar, maqsadga erishish qobiliyati, uddaburonlik va maxsuldorlikka intilish. Salbiy jihatlari muammolarni yechishda aql-zakovatning yetishmasligi, bilimlarni oʻzlashtirishda biroz sustlashish.

Beshinchi davr – Oʻspirinlik. Oʻzining betakror xislati, individualligi, odamlardan keskin tafovutlanishi, taraqqiyot bosqichiga koʻtarilishning muayyan daqiqasi, turli rollarda oʻzini sinab koʻrish kabi xususiyatlar shakllanadi.

Oltinchi davr – yoshlik. Boshqa odamlarga nisbatan psixologik yaqinlashuv qobiliyati va ehtiyoji vujudga keladi. Bundan tashqari tanholik odamovilik kabi xususiyatlar bilan tafovutlanadi.

Yettinchi davr – yetuklik davri. Hayot va faoliyatning barcha sohalarida mahsuldorlik tuygʻusi unga ezgu niyatlarni amalga oshirishda turtki vazifasini bajaradi. Shuningdek, ushbu davrda ayrim jihatlarda turgʻunlik tuygʻusi nuqson sifatida hukm surishi ehtimoldan holi emas.

Sakkizinchi davr - qarilik. Inson tariqasida oʻz burchini uddalay olganligi, turmushning keng qamrovligi, undan qanoatlanganligi, tuygʻulari bilan tavsiflanadi. Salbiy xususiyatlar sifatida ushbu yoshda hayotdan , faoliyatdan noumidlik, ulardan koʻngil sovushi his-tuygʻularini ta’kidlab oʻtish oʻrinlidir.

**J. Birron** shaxs rivojlanishini quyidagicha tasavvur qiladi.

Goʻdaklik – tugʻilganda to 2 yoshgacha

Maktab oldi davri – 2-5 yosh

Bolalik davri – 5-12 yosh

Oʻspirinlik davri – 12-17 yosh

Ilk yetuklik davri – 17-20 yosh

Yetuklik davri – 20-50 yosh

Yetuklik davrining oxiri – 50-75 yosh

Qarilik davri – 76 yoshdan boshlab

D.B.Elkoninning shaxs shakllanishi klassifikatsiyasi yetakchi faoliyat nazariyasiga asoslanib, har bir taraqqiyot pallasida u yoki bu koʻrinishdagi faoliyat ustunlik qilish ehtimoliga suyanadi. Insonning shaxs sifatida kamol topishi jarayonidagi yetakchi faoliyat roli ushbu nazariayning asosini tashkil etadi.

Go'daklik davri – tug'ilgandan to 1 yoshgacha ; asosiy faoliyat – bevosita emotsional muloqot

Ilk bolalik davri – 1 yoshdan to 3 yoshgacha; asosiy faoliyat - predmet bilan manipulatsiya (nozik harakat) qilish

Maktabgacha davr – 3 yoshdan to 7 yoshgacha; asosiy faolyat – rolli o'yinlar, o'qish.

Kichik o'smirlik davri – 10 yoshdan 15 yoshgacha; asosiy faoliyat – shaxsiy ichki (intim) muloqot

Katta o'smirlik yoki ilk o'spirinlik davri – 16 yoshdan to 17 yoshgacha; asosiy faoliyat – o'qish-kasb tanlash

**Xulosa**

Ushbu yosh davrlarining yoshi va xususiyatlarini hisobga olgan holda shaxslararo munosabatga kirish jarayonida va shaxs va shaxs kasbiy faoliyatida ushbu qo'llanmadan foydalanish maqsadga muvofiq. Pedagog va tarbiyalovchilarning o'quvchilar va bolalar bilan ishlashda, ularga ta'lim va tarbiya berish jarayonida, yosh davrlarini,ularning xususiyatlarini va ushbu davrga tegishli xarakterini hisobga olgan holda muloqotga kirishi va bolaga to'g'ri yo'nalish ko'rsatishda muhim hisoblanadi. . Psixologiyada ham mijoz bilan ishlashda unga to'g'ri psixologik xizmat ko'rsatishda ushbu yosh davrlari to'liq hisobga olinib, psixologiyada asosan yosh davrlaridagi inqirozlar hisobga olinadi. Hamda shunga ko'ra xizmat ko'rsatiladi.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR:

1. "Yosh va Pedagogika psixologiya" M.X.Xolnazarov, M.Q.Muxliboyev Toshkent -2014
2. "Umumiy psixologiya" E.G'oziyev
3. L.G.Asmolov "Psixologiya lichnosti"
4. S.L.Rubinshteyn " Problemi obshey psixologii"
5. https//lib.cspi.uz
6. http//www.ma'naviyat.uz
7. http://tsue.scienceweb.uz

# ХИТОЙ ТИЛИНИ ЎҚИТИШДА БОШЛАНҒИЧ БОСҚИЧ ТАЛАБАЛАР ОҒЗАКИ НУТҚИДА УЧРАЙДИГАН ИНТЕРФЕРЕНЦИОН ХАТОЛАР ТАҲЛИЛИ (ERROR ANALYSIS)

**Шасаидова Лола Шамаксудовна**
**педагогика фанлари бўйича фалсафа доктори (PhD)**
**Ўзбекистон давлат жаҳон тиллари университети**
**lshasaidova@gmail.com**

**Аннотация:** Мазкур мақолада бошланғич босқич талабаларнинг хитой тилида оғзаки нутқини ривожлантириш жараёнида учрайдиган тилларaро интерференция натижасида келиб чиқадиган хатолар ҳақида сўз юритилган. Талабалар оғзаки нутқида учрайдиган фонетик (сегмент ва супрасегмент даражадаги), лексик (плеоназм, сўзларни ўз маъносида қўлламаслик), грамматик (морфологик, синтактик) ва лингвокультурологик аспектга оид интерференцион хатолар таснифи error analysis методи орқали шакллантирилган.

**Калит сўзлар**: хитой тили, оғзаки нутқ, интерференция, типик хатолар, (error analysis) методи.

**ABSTRACT**

This article discusses the errors as a result of interlingual interference that occurs in the process of developing students 'oral speech in elementary Chinese. Using the error analysis method, were classified the phonetic (segmental and suprasegmental levels), lexical (pleonasm, the use of words in unusual meanings), grammatical (morphological, syntactic) and lingua-cultural aspects of interference (interlingual) errors occurring in oral speech of the studentsKey words

**Key words:** Chinese language, oral speech, interference, typical errors, (error analysis) method

**КИРИШ**

Замонавий хитой тилини ўқитиш методикасида нутқ софлиги масаласига катта эътибор қаратилмоқда. Хитой тилини ўрганувчилар дуч келиши мумкин бўлган қийинчиликлар, уларнинг оғзаки ва ёзма нутқидаги хатоларни аниқлаш, сабабларини ўрганиш ва таҳлил қилиш ўқитиш мазмунига катта таъсири мавжудлигинии четда қолдирмаслик зарур.

Хатолар таҳлили анъанагага кўра чет тилини эгаллаш жараёни ҳақида ахборот олиш мақсадида қўлланилади. Хитой тилида оғзаки нутқни ривожлантириш жараёнида учрайдиган қийинчиликлар ва хатоларни аниқлаш, уларни бартараф этувчи усулларни ишлаб чиқиш хитой тилини ўқитиш методикасида ҳал қилиниши керак бўлган муҳим ва долзарб масалалардан бири ҳисобланади.

Хатолар билан боғлиқ материал асосида турли хил изланишларни олиб бориш мумкин: тилшунослар қиёсий тилшунослик мақсадлари учун хатолардан унумли фойдаланадилар; психологлар эса, умуман олганда, нутқ фаолияти назариясини ривожлантириш учун хатолардан фойдалансалар, методика, лингводидактика ва психолингвистика соҳаси мутахассислари чет тилини ўрганиш жараёни сифати ва самарадорлиги билан боғлиқ бўлган муаммоларни ҳал қилишда фойдаланадилар.

Бошланғич босқич талабаларининг хитой тилида оғзаки нутқини ривожлантириш жараёнида тиллараро интерференция натижасида келиб чиқадиган хатолар кўп кузатилади.

Ўзбек ва хитой тилларининг ўзига хослиги, фарқли томонини ўрганиш талабаларнинг оғзаки нутқида учрайдиган интерференцион хатоларни аниқлаш ва асослашга имкон яратади.

**АДАБИЁТЛАР ТАҲЛИЛИ ВА МЕТОДОЛОГИЯ**

Чет тили ўқитиш методикасида хатоларни таҳлил қилиш (error analysis) методига қизиқишнинг қайтадан пайдо бўлаётганини кузатиш мумкин [7, 11, 12]. Мазкур метод ўқув жараёнини бошқариш ва самарадорлигини оширишнинг муваффақиятли усули бўлиб, тизимли, кўп учрайдиган, такрорланадиган типик хатоларни ўрганишга қаратилган.

Хатоларни қайсидир маънода кузатилаётган натижа дейишимиз ҳам мумкин. Турли хил омилларнинг таъсири натижасида оғзаки ва ёзма хабарларда нутқий хато ёки нутқ меъёрларининг бузилиши, масалан, нутқий тажриба ва амалиётнинг етишмаслигигига кўра учрайди [1; 259-б.].

Замонавий методик изланишларда лисоний ва нутқий хатоларнинг турли таснифи келтирилган. Хитой тилини чет тили сифатида ўқитиш бўйича қатор илмий ишлар муаллифи Чэнг Чанглай лисоний хатоларни 2 турга бўлади: янглиш сўзлар (失误shīwù-mistake) ва хато (偏误piān wù-error). Оғзаки ва ёзма мулоқот чоғида янглиш сўзлар ҳис-ҳаяжонли ва шошилинч вазиятларда, фикрни жамлай олмаган ҳолатларда ҳамда кутилмаган вазиятларда пайдо бўлиб, уларни тизимлаштириш ва таҳлил қилишга ҳожат йўқ. Ҳатто она тилида сўзлаш

жараёнида бундай янглиш сўзлар учраб туради. Хатолар эса (иккинчи тури) чет тилини ўқитиш методикасида муҳим аҳамиятга эга бўлиб, уларнинг келиб чиқиш сабаблари, босқичлари, таснифларини аниқлаш ўқитиш самарадорлигига ижобий таъсир кўрсатади [13].

Ж.Жалоловнинг таъкидлашича, ҳар қандай қийинчилик, хусусан, она тили бўлмаган тилларни ўқитишдаги қийинчилик интерференциянинг юзага келиши билан боғлиқ бўлади [6].

Интерференция тилларaро ва тиличи бўлиши мумкин. Тилларaро интерференция она тили ва ўрганилаётган тил тизимидаги тафовут натижасида келиб чиқса, тил ички интерференцияси тил ўрганишда етарли тажрибага эга бўлгач, шаклланиб бўлган малакаларнинг янгилари билан ўзаро фаолиятга кириши натижасида келиб чиқади. М.Джусупов "лисоний алоқа индивиднинг она тили бўлмаган тилни эгаллашнинг барча босқичида содир бўлади. Иккинчи тилни эгаллашнинг ҳар бир босқичида лисоний алоқа ўрганувчининг онгида ўзига хос хусусиятларга эга бўлиб, қоидага кўра, унинг она тили бўлмаган тилнинг оғзаки ва ёзма нутқини эгаллаганлик даражасига мос келади" [5; 351-358-б.] деган ғояни илгари суради.

Интерференцион хатолар билан боғлиқ умумий таснифлар лингвист, психолингвист, психолог ва методистларга ўқув жараёнини оптималлаштиришга комплекс ёндашиш борасидаги умумий вазифаларни ечишга қаратилган ҳаракатларни бирлаштиришга имкон беради (1-жадвалга қаранг):

**1-жадвал.**

**Тадқиқотларда келтирилган интерференцион таснифлар**

| **Тадқиқотчилар** | **Интерференцион тасниф** |
|---|---|
| У.Вайнрах | фонетик, лексик, грамматик интерференция |
| В.В.Алимов | товушли, орфографик, лексик, семантик, стилистик, тил ички интерференция [61] |
| Ж.Багана | фонетик, фонологик, грамматик, лексик интерференция |
| Н.Н.Рогозная | график, фонетик, грамматик, лексик,синтактик, просодик интерференция |
| Т.А.Пруцких, Н.М.Скобелкина | фонетик, морфологик, синтактик, лексик интерференция |
| Ж.Жалолов | лисоний (формал, семантик, функционал), маданий (вербал, новербал), методик интерференция |

Тилларнинг умумий ва фарқли жиҳатларини батафсил ҳамда чуқур ўрганиш лингвистик таҳлилнинг вазифаси ҳисобланади. Ўқув жараёнида муносабатга киришадиган тилларнинг қиёсий таҳлили ва натижаларни таълим жараёнига босқичма-босқич тадқиқ этиш, машқлар тизимини ишлаб чиқиш лингводидактик таҳлилнинг мақсади бўлиб, тадқиқотимиз учун муҳим аҳамият касб этди.

**НАТИЖАЛАР**

Тадқиқотимиз доирасида юқорида келтирилган фикрлар асосида қуйидаги тасниф шакллантирилди [10] (2-жадвалга қаранг):

**2-жадвал.**

**Филологик йўналиш бошланғич босқич талабаларининг хитой тилидаги оғзаки нутқида учрайдиган тилларaро интерференцияга хос типик хатолар таснифи**

| | | |
|---|---|---|
| Фонетик хатолар | Сегмент бирликлар даражасидаги хатолар | Ўзбек тилида мавжуд бўлмаган хитой тилидаги товушлар талаффузи билан боғлиқ хатолар: тил усти товушлари **j[tɕ], q[tɕ ʻ], x[ɕ],** тил учи орқа товуши **r[r]** ва **ü** унли товуши талаффузи |
| | | Товушларни аниқ талаффуз қилмаслик ва эшитиб фарқлай олмаслик билан боғлиқ хатолар. Масалан, қўшма юнмулар **ao-ou, iao-iou**, димоқ юнмулари **an-ang, en-eng, ian-iang, in-ing** ва бошқаларнинг ўрнини адаштириб талаффуз қилиш |
| | Супрасегмент бирликлар даражасидаги хатолар | Хитой тилида тонларнинг нотўғри талаффузи билан боғлиқ хатолар. Хитой тилида тон маъно фарқловчи вазифани бажариб, нотўғри талаффуз қилиш сўз маъносининг ўзгаришига сабаб бўлади. |
| | | Тон сандхиси, яъни нутқ оқимида тоннинг бошқа тонлар билан жойлашган ўрнига кўра ўзгариши ҳақидаги билимларга эга бўлмаслик билан боғлиқ хатолар |
| Лексик хатолар | Нутқда ортиқча сўз ишлатиш (плеоназм) | Ўзбек тилидан хитой тилига гапларни калькалаш натижасида келиб чиқадиган хатолар |
| | Лексик мослашув нормаларининг бузилиши | Хитой ва ўзбек тилларидаги мослашув хусусиятлари ўртасидаги фарқ натижасида келиб чиқадиган хатолар |
| | Сўзларни нотўғри қўллаш | Омоним ва синонимларни нотўғри қўллаш билан боғлиқ хатолар. Хитой тилида бўғинлар сонининг чеклангани нафақат бир бўғинли, балки икки бўғинли сўзлар такрорланиши омонимларнинг кўп миқдорда бўлишига сабаб бўлади. Шунингдек, хитой тили лексикаси синонимларга бой |
| Грамматик хатолар | Гапда сўз тартиби билан боғлиқ синтактик хатолар | Хитой ва ўзбек тилларида гап бўлаклари тартиби ўртасидаги тафовут натижасида келиб чиқадиган хатолар. Хитой тилида гапнинг ҳар бир бўлаги ўзининг маълум бир ўрнига эга бўлиб, улар тартибининг бузилишига йўл қўйиш гап маъносининг ўзгариб кетишига сабаб бўлади. Хитой тилида келишиклар мавжуд эмаслигидан айнан сўз тартиби ва ёрдамчи сўзлар грамматик маънони ифодаловчи вазифани бажаради. |
| | Морфологик хатолар | Ўзбек ва хитой тиллари морфологик тизимидаги тафовут натижасида келиб чиқадиган хатолар |

| | | |
|---|---|---|
| Лингвокультурологик мазмундаги хатолар | Хитойларнинг когнитив англаш борасидаги стереотипларни билмаслик | Хитой ва ўзбек халқлари маданияти миллий онгидаги турли хил ассоциатив қаторларнинг мавжудлиги натижасида келиб чиқадиган хатолар. Масалан, зооморфизмлар асосида инсонга тавсиф бериш. Хитой тилида **狐男 (hú nán)** эркак тулки сўзи кўркам ва ўзига эътиборли эркакка нисбатан қўлланилади. |
| | Хитой халқининг ўзига хос анъаналари, ақидаларидан хабардор бўлмаслик | Ўзбек маданиятида мавжуд бўлмаган тушунчалар билан боғлиқ хатолар. Масалан, ўзбек маданиятида мавжуд бўлмаган 红包***hoʻngbāo*** – “қизил ҳамён” тушунчаси хитой анъанавий миннатдорчилик рамзи бўлиб, ичига имкониятдан келиб чиқиб пул солинади. Қизил хамён нафақат инсонга берилган совға, балки у вакиллик қилаётган анъана ёки таълимотга берилган эътироф ҳисобланади. |
| | Хитойча нутқий маданият ва мулоқот этикетини билмаслик | Ўзбек ва хитой ҳамжамиятидаги муомала вазиятларидаги моделлар, коммуникатив хулқ, мулоқотнинг ижтимоий-ролли жиҳатларининг бир-бирига мувофиқ келмаслиги натижасида келиб чиқадиган хатолар |

**МУҲОКАМА**

Ўзбек ва хитой тиллари фонетик тизимларидаги ўзига хос жиҳатларни англаш талабалар аудиториясида талаффуз билан боғлиқ типик хатоларни ҳам аниқлашга ёрдам беради.

Хитой ва ўзбек тилида сўзлар турли ритмик тузилишга, турли просодик тизимларга эга, яъни ўзбек тилида урғу, хитой тилида эса оҳанг мавжуд, шунинг учун бу икки тил универсал эмас, ўзига хос мутаносибликларга эга ва, албатта, бу ўринда тиллар орасидаги просодик интерференция яққол намоён бўлади.

Хитой тили грамматикасида қоидаларга нисбатан истисно ҳолатлар жуда кўп. Бу ҳолат ҳам хитой тили грамматикасини ўзлаштириш жараёнини қийинлаштиради, ҳозирча бу муаммоларга доир, бу ҳодисаларни тушунтириб шарҳлаб берувчи махсус илмий тадқиқотларнинг йўқлиги ҳам бу борадаги муаммоларнинг ечимини талаб қилади. Европа тилларида мавжуд бўлган лингвистик терминлар ва категориялардан фойдаланиш ҳам хитой тили грамматик тизимини ўзлаштиришни енгиллаштирмайди.

Талабалар оғзаки нутқини ривожлантиришда қўлланиладиган машқ ва топшириқлар тизимини ишлаб чиқиш, бу борада метод ва технологияларни танлаш, шунингдек, ўқув қўлланма ва дарсликлар яратишда талабалар нутқида кўп учрайдиган хато ва камчиликларни инобатга олиш зарур. Бу борада қуйидаги хатоларни қайд этиш картотекасидан фойдаланиш тавсия этилади (3-жадвалга қаранг).

**3-жадвал.**

**Талабалар нутқида учрайдиган хатоларни қайд этиш картотекаси**

| Талаба: | Тил ўрганиш босқичи: | Ўқув фаолияти шакли: |
|---|---|---|
| Хато тури: | Тўғриланган вариант: | |

| | |
|---|---|
| | |
| Лисоний изоҳ: | |
| Тавсия этиладиган методлар ҳамда машқ ва топшириқлар: | |

**ХУЛОСА**

Error analysis методи орқали талабалар оғзаки нутқида учрайдиган фонетик (сегмент ва супрасегмент даражадаги), лексик (плеоназм, сўзларни ўз маъносида қўлламаслик), грамматик (морфологик, синтактик) ва лингвокультурологик мазмунга хос типик хатоларни аниқлаш асосида интерференцион тасниф шакллантирилди. Асосий эътибор она тили ва ўрганилаётган тил ўртасидаги тафовутда интерференциянинг ўрни салмоқли эканлигига қаратилди. Шакллантирилган тасниф талабаларнинг тилни эгаллашларида аниқликка эришиш, шу орқали уларга хитой тилида ўқув материалини самарали эгаллашларига ёрдам беради.

Таҳлил қилинган хатоларнинг ҳеч қайси бири тўғриланмай қолмаслиги керак. Талаффуздаги, грамматик шакллар ва сўзларни қўллашдаги, стилистик жиҳатдан мос сўзларни танлаш каби фаол турлардаги хатолар ўқитувчи томонидан алоҳида тушунтиришлар бериб тўғриланиши лозим.

## АДАБИЁТЛАР

1. Азимов Е.Г., Щукин А.Н. Новый словарь методических терминов и понятий (теория и практика обучения языкам). – М.: ИКАР, 2009. – 448 с
2. Алимов. В.В Интерференция в переводе. – Дом. Книга. 2011. –232 с.
3. Багана. Ж. Языковая интерференция в условиях франко-конголезского билингвизма. Автореф. дис. ... д-ра филол. наук. – Саратов, 2004. – 34 с.
4. *Вайнрайх У.* Языковые контакты. Состояние и проблемы исследования. Киев: Вища шк. –1979. – 264 с.
5. Джусупов М. Билингвальное образование: проблема звуковой и лингвокультурной интерференции // Вестник РУДН. 2017. №3 – С. 351–358.
6. Жалолов Дж. Интерференция в методике обучения неродному языку // Ўзбекистонда хорижий тиллар. Илмий-методик электрон журнал. №5–6. 2017. www/journal/fledu.uz.
7. Малышев Г.И., Киселевич Я.Е., Митчелл П.Дж. Трудности в изучении фонетики китайского языка русскоговорящими студентами // **Вестник Тамбовского университета.** 2018. – С. 43.
8. *Пруцких Т.А., Скобелкина Н.М.* Языковая интерференция в лингводидактическом аспекте // Педагогический ИМИДЖ. 2018. Т. 11. № 3 (40). С. 71–78.

9. Рогозная Н.Н. Типология лингвистической интерференции в русской речи иностранцев (на материале разноструктурных языков): Дисс. ... д-ра фил. наук. – М.: 2003. – 381 с.
10. Шасаидова Л.Ш. Хитой тилида оғзаки нутқни ривожлантириш усуллари (ўйин методлари асосида) : Пед. фан. бўй. фал. д-ри (PhD) ... дисс..автореф. –Т.: 2020. – 155 б.
11. Keiko Mochizuki., Hiroshi Sano., Ya-Ming Shen and Chia-Hou Wu. Cross-Linguistic Error Types of Misused Chinese Based on Learnes` Corpora // – Computational Linguistics and Chinese Language Processing, 2015. – Vol.20. №1. – P. 97–114.
12. Pengpeng Wang., Xuede Zhao. Error Analysis and Teaching Strategies in Acquisition of chinese Synonyms by Foreign Students // Advances in Education, 2020, №10 (1). – P.76 – 83.
13. 陈昌来.对外汉语教学概论.复旦大学出版社。2005年. 276页. Чэнг Чанглай. Хитой тилини чет тили сифатида ўқитиш назарияси. – Шанхай, 2005. – 276 б.

# MILLIY G‘OYA TIZIMIDA INSON ONGGI VA TAFAKKURINING O‘RNI VA AHAMIYATI

**Sapayev Valisher**
**Urganch davlat universiteti mustaqil tadqiqotchisi**
**sapayev-2017@mail.ru**

**Annotatsiya: U**shbu maqolada milliy g‘oya tizimi va uning eng muhim elementlaridan biri bo‘lgan inson ongi masalasi muhohama qilingan.Inson ongining milliy g‘oyaning boshqa g‘oyalari bilan aloqalari o‘rganilgan. Yakuniy fikrlar dalillarga asoslangan holda keltirilgan.

**Kalit so‘zlar:**g‘oya, milliy g‘oya, ilmiy g‘oya, tizim, tizimli tahlil, mafkura, mafkuraviy tizim.

## KIRISH

Jamiyat taraqqiyoti bir bosqichdan ikkinchi bosqich o‘tib borar ekan bu jarayonda jamiyat a’zolarining roli, islohotlar taraqqiyot jarayoniga ishonch-e’tiqodi muhim va hal qiluvchi ahamiyat kasb etadi. Bu har bir jamiyatning taraqqiyot jarayoniga xos bo‘lgan hususiyatdir. Jamiyat oldiga qo‘yilgan maqsadlarning ko‘lami kengligi va yuksak marralarni o‘ziga qamrab olishi esa shaxsni faoliyatini yanada jadallashtirish va uni maqsadlar yo‘lida safarbar qilishni davrning muhim masalalaridan biri sifatida qo‘yadi. “Tarixiy maqsadlar ko‘lami keng, inson shaxsi barkamol bo‘lsa, u vijdonan mehnat qilsa, ijtimoiy-siyosiy ishlarda faol ishtirok etsa, jamiyatimiz shu qadar tez rivojlanadi va mustahkamlanadi”[1]. Bu natijaga erishish uchun esa insonlarni ushbu maqsadlarga qaratilgan amaliy harakatlarini tashkil etishning asosiy mexanizmi sifatida har bir jamiyatga ma’lum g‘oyalar tizimi kerak bo‘ladi. Bu vazifani “milliy g‘oya tizimi” bajaradi.

**ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODOLOGIYA**

Umuman olganda milliy g‘oya jamiyat taraqqiyotining barcha davrlarida u bilan yonma-yon bo‘lgan va taraqqiy qilib shakllanib borgan o‘zida qarashlar va xalqning ishonch e’tiqodidan joy olgan g‘oyalarni ifoda etib kelayotgan g‘oyalar majmuasidir. Miliy g‘oya tushunchasi ko‘plab olimlar, tadqiqotchilar tomonidan o‘rganilgan bo‘lsada unga tizim sifatida yondashuvlar va tizimning elemetlari va ularning tahlili, elementlarning o‘zaro aloqasi, ularning ham kichik tizimlarga bo‘linishi masalalari alohida tadqiqot sifatida olib borilmagan. Muxtaram Prezidentimiz Shavkat Mirziyoev tomonidan belgilab berilgan “...biz uchun kuch-qudrat bo‘lib xizmat qiladigan milliy g‘oyani rivojlantirish". vazifalaridan kelib chiqqan holda aytishimiz mumkinki, bu masalani tadqiq qilish- davrimizning dolzarb masalalaridan biridir.Milliy g‘oya – keng va ko‘plab elementlarni o‘z ichiga olgan, ularning ichki va tashqi aloqadorligiga asoslangan tizim hisoblanadi. SHunday elementlardan biri bu inson ongi va tafakkuridir. Bu tushunchani biz tahlil qilayotgan milliy g‘oya tizimining elemti ekanligini quyidagi ta’rifni keltirish orqali aniqlab olishimiz mumkin. “Milliy g‘oya- millatning o‘tmishi,buguni va istiqbolini o‘zida mujassamlashtirgan, uning tub manfaatlari va maqsadlarini o‘zida ifodalab, taraqqiyotga xizmat qiladigan ijtimoiy g‘oya shaklidir”[3]. Tarifda keltirilganidek, milliy g‘oya millat maqsadlarini ifodalaydigan, umumiy g‘oyalarning bir shaklidir. Bu g‘oyalar esa inson ongida ifoda qilinishi, tafakkur tarzida namoyon bo‘lishi orqali ishlab chiqariladi yoki boshqa insonlarga yo‘naltirililadi. Ko‘pgina falsafiy lug‘atlarda keltirilganidek inson ongi- umuman shaxsiy ma’naviy dunyosi bo‘lib, ijtimoiy hayotni ma’lum bir shaxsning hayoti va faoliyatining o‘ziga xos qarashlar shakli orqali aks ettiradi. O‘z navbatida individual ong- ma’lum bir odamga xos bo‘lgan g‘oyalar qarashlar, hissiyotlar to‘plami, uning o‘ziga xosligi boshqa odamlardan ajralib turuvchi hususiyatlarini belgilab beradi. Aytib o‘tilgan g‘oyalar, qarashlarni shaklanishi jarayoni milliy g‘oya bilan ikki tomonlama munosabatda bo‘linadi.

**NATIJALAR**

Zamonaviy faylasuflardan biri bo‘lgan A.G.Spirkinning fikricha, “ong- faqat odamga xos bo‘lgan va nutq bilan bog‘liq bo‘lgan miyaning funksiyasi bo‘lib, u haqiqatni umumlashtiruvchi, baholovchi va maqsadga muvofiq aks ettiruvchi konstruktiv-ijodiy o‘zgarishlardan iborat bo‘lgan xususiyatdir”. Yani uni haqiqatni umumlashtiuvchi va baholovchi funksiyasi inson ongining milliy g‘oya tizimini elementiga aylantiradi. Boshqacha qilib aytganda, milliy g‘oya tiziminidagi barcha bosh va asosiy g‘oyalar, tamoyillar tushunchalar, qarashlari eng avvalo shaxsning idrok qilish va voqealikni baholashi chig‘irig‘idan o‘tkaziladi.

Milliy g‘oya o‘zining bosh va asosiy g‘oyalari, hususiyatlari, konsepsiyasi, asosiy tushuncha va tamoyillar, tashkiliy asoslarining mavjudligi va shu kabi ko‘plab hususiyatlar va tushunchalarni birlashtirganligi bois uni tizim sifatida o‘rganish ehtiyoji tug‘iladi. Shunday ekan uni tizim sifatida o‘rganishdan oldin tizim haqida to‘xtalib o‘tish maqsadga muvofiq bo‘ladi. Tizim – fundamental tushuncha. Har biri alohida vazifalarni bajaruvchi, yagona maqsadga yo‘naltirilgan, o‘zaro bog‘langan, boshqariluvchi elementlarning muayyan tuzilmaga ega bo‘lgan majmuasiga tizim deyiladi[4]. Bundan tashqari ilmiy adabiyotlarda tizimning turli komponentlarni birlashtirganligi va ma’lum bir kichik sistemalarni birlahstiuvchi tuzilma ham tariflar anchagina keltiriladi.

MUHOKAMA

"Tizim - bu biror tarzda o'zaro ta'sirlashayotgan komponentlarning yig'indisi, kompleksidir. Yig'indi deganda oddiy yig'indi emas, aynan o'zaro ma'lum munosabatlar asosida o'zaro ta'sirlashayotgan kichik sistemalar, komponentlar, elementlar yig'indisi tushuniladi"[5]. Ushbu ta'rifdan kelib chiqib qaraydigan bo'lsak milliy g'oya tizim sifatida barcha talablarga javob berishi va o'zida birlashtirgan g'oyalar, tamoyillarning o'zaro yuqori aloqadorligining mavjudligini ko'ramiz. Bu aloqadorlikning kuchliligi komponentlarning alohida o'rganish, ularni tizimni strukturasini tashkil qilishdagi o'rnini aniqlab olish juda keng mavzuligini, ko'plab tahlillarni keltirib chiqarishini inobatga olib, milliy g'oya tizimining ko'plab elementlaridan biri inson ongi va tafakkuri bilan aloqadorligini masalasin o'rganamiz. Insonning ijtimoiy hayoti, ijtimoiy jarayonlarda ishtiroki, munosabatlarda ishtirokini kuzatar ekanmiz, bu jarayonlarda inson ongini, umuman ong masalasini muhim o'rin tutishini ko'ramiz. Demak milliy go'ya xalqni birlashtirib, jipslashtirib turar ekan eng avvalo tizim sifatida ishlashi ba boshqa elementlar kabi inson ongining muntazam o'zgarishi va rivojlanishi, tizim ichidagi o'rni va vazifalarini, boshqa elementlar bilan aloqadorligini ta'minlab borishi zarur.

Milliy g'oyaning insonga ta'sir qilishi va uning tafakkur tarzini o'zgartirishi, komil insonni tarbiyalash vazifalariga erishish jarayonida inson ongi-etakchi masala hisoblanadi[6]. Chunki, insonning individual ongida uning jamiyatdagi hayoti va faoliyatining xususiyatlari, shaxsiy hayotiy tajribasi, shuningdek, uning fe'l-atvori, fe'l-atvori, ma'naviy madaniyati darajasi va uning ijtimoiy mavjudligining boshqa ob'ektiv va sub'ektiv holatlari namoyon bo'ladi.

**XULOSA**

Demak, inson ongi va uning ijtimoiy ahamiyati haqida fikr gapirganda u ijtimoiy ong bilan o'zaro ikki tomonlama ta'sirga egaligi va ular bir-birlarining rivojlanishi uchun imkoniyatlar yaratadi. Shuning bilan birga bu aloqadorlik inson ongini milliy g'oya tizimida elementiga aylantiradi. Insonning ijtimoiy borliqni anglab olishida, jamiytatdagi konstruktiv g'oyalarni o'zlashtirishida ongning etakchi rol o'ynashi va insonning barcha qarashlari va ynodashuvlarini shakllantiruvchi asosiy omil sifatida milliy g'oya bilan bog'liqligi yuqori hisoblanadi. Ongning o'ziga xos hususiyatlarini inobatga olgan, uning tizimdagi etakchi element ekanligini tushunib etilgan jamiyatning milliy g'oyasi shakllantirilgandagina o'sha jamiyat o'z maqsad va muddaolariga erisha oladi.

## ADABIYOTLAR RO'YXATI

1. J.Tulenov, G.Tulenova, K.Tulenova(2016)Falsafa. To'ldirilgan ikkinchi nashr, Fan va texnologiya,
2. Ш.Мирзиёев, [2019]Нияти улуғ халқнинг иши ҳам улуғ,хаёти ёруғ ва келажаки фаровон бўлади,"Ўзбекистон",
3. Milliy g'oya targ'ibot texnologiyalari va atamalar lug'ati(2007)Akademiya.
4. Sh.Qurbanov,B.Seytxalilov va boshq(2010)Milliy istiqlol g'oyasini shakllantiirshda tashkiliy-uslubiy yondashuvlar,Akademiya.
5. B.To'ychiev va boshq(2020)Milliy g'oya;O'zbekistonni rivojlantirish strategiyasi. O'quv qo'llanma,Ilm-ziyo-zakovot. – B 23
6. M.Fayozova(2009), Milliy ong va uning mohiyatiyu Ta'lim tizimida ijtimoiyg'gumanitar fanlar.

# THEORIES OF MOTIVATION AND ITS ROLE IN THE WORKING PROCESS

Shukurova Sojida Khasanovna[1], Uktamova Nihola Shukhratovna[2]

[1]2nd course student in the direction of sociopsychology of religion, the International Islamic Academy of Uzbekistan,

[2]2nd course student in the direction of sociopsychology of religion, the International Islamic Academy of Uzbekistan

**Annotation:** in this article provides information about what is the motivation and its role in our life and work processes. This article also provides a brief overview of the theory of justice, George. Adams, which stated that the motivation of employees depends on a fair environment, so theory conventions B. Skinner, who is the founder of the importance of experience working as a motivational aspect.

**Key words:** motivation, theory, cognitive dissonance, inputs, outputs, operant behaviorism

Motivation is the process of initiating, directing, and maintaining purposeful behavior. Whether it's a glass of water to quench your thirst, or reading a book to gain knowledge, that's what drives you. Motivation includes biological, emotional, social, and cognitive forces that activate behavior. In everyday life, the term “motivation” is often used to describe why a person does something. It is the driving force behind human action.

Motivation is not only about the factors that activate behavior; it also includes factors that induce and support action to achieve such a goal (although such motives are rarely directly traceable). As a result, we often have to infer why people do what they do based on observed behavior. Anyone with a goal (such as wanting to lose 20 pounds or running a marathon) immediately knows that the desire to achieve something is not enough. Achieving such a goal requires the ability to overcome obstacles and perseverance in order to keep working despite the difficulties.

There are three main components of motivation: activity, persistence, and intensity.

Activation involves the decision to initiate a behavior, such as enrolling in a psychology class.

Perseverance is striving towards a goal despite the presence of obstacles. An example of persistence can be attending additional psychology courses for a degree, but this is a time, effort, and resource intensive process.

You can see the intensity in terms of the intensity and force directed towards the realization of the goal. For example, one student can cross the coast without much effort, while another regularly reads, participates in discussions, and takes advantage of extracurricular exploration opportunities. The first student lacks intensity, while the second more intensely pursues his goals.

All people feel a change in their motivation and will. For example, applicants lose the desire to study, motivation after entering the university. Or it becomes another motivation. Many scientists have tried to create theories of motivation. In this article, we want to provide information on theories of motivation in workflows.

John Stacy Adams, a behavioral and work environment psychologist, developed his theory of justified work motivation in 1963. Adams' theory of motivation is called the theory of justice. This theory, unlike others, shows that motivation exists not only within the individual structure, but is also associated with people in the environment. According to this theory, not all working conditions and good wages are sufficient to work hard with motivation. He found that the employee's sense of fairness in the workplace also has a big impact on his motivation. Adams introduced terms such as inputs and outputs. input is what the employee spends on work. outputs are what the employee gets in return. For example, salary, respect, attention.

According to Adams' theory, each employee compares their inputs and outputs with the data of another employee. If the ins and outs of these employees are the same as theirs, the employee will feel fair. The fact that the employee who worked harder for the firm gets a higher salary and has more respect for him or her motivates him or her to work. And he tries to do a lot better and usually succeeds. In this case, they are generally happier in their work and more motivated to continue to invest at the same level.

If this employee works more than the person who earns a lot of money and deserves respect, but works less than this person, he feels that he is in an unfair environment. The worker falls into a state of cognitive dissonance, and this state negatively affects his motivation. In this case, the demotivated employee will lower their entries. Some people ask the authorities why this happened, and some just throw this unfair job and are looking for another job. As a result, the enterprise as a whole may suffer. Leaders need to pay attention to this. Leaders do not need to raise an employee's salary to increase his or her motivation, as this can demotivate others. If they treat everyone fairly, employees will also work hard and motivated, and as a result, the company's bottom line can also increase. this theory suggests that employees may be dissatisfied with good working conditions and wages. Sometimes everything can only depend on a fair environment .

Skinner is a famous American psychologist, one of the founders of behaviorism. His theory is called amplification theory. This theory expresses an aspect of motivation associated with the employee's past experience. According to him, people who fail in one job do not want to work in this field again and try to work in the field that previously brought them success.

**Tilavov Muxtor Hasan o'g'li**
**Researcher of Bukhara state university**
**mukhtortilavov@yahoo.com**

**Annotation:** This article analyzes the changes in entrepreneurial motivation in the economic thinking and consciousness of young people in the formation of economic concepts and emotions, the purposeful formation of the national character on the example of a specific class of owners and the consciousness and thinking of the owner.

**Keywords:** market, entrepreneurship, market economy, intelligent, education, liberalization, property class, private business

Stabilization of market relations in the new Uzbekistan requires the liberalization of the economy, the development of entrepreneurship, a change in people's attitudes to labor and material goods. Small and medium business, family business, farming movement, the introduction of effective methods of entrepreneurship in joint ventures, the development of personality traits that allow this activity, the formation of new perspectives in people's thinking requires a consistent scientific study of motivation.

Since the independence of our country and the transition to a market economy, more and more people are showing initiative, efficiency and skill in the field of profitable entrepreneurship. In such circumstances, it is self-evident that among young people there is a growing desire to acquire the economic knowledge necessary to achieve high results in free and creative work and to engage in entrepreneurial activities in all areas of economically beneficial activity.

In his address to the Oliy Majlis, President Shavkat Mirziyoyev said: "Crucially, as a result of this transformation, we must deliver everything conducive for a prosperous life in this country. We should create the most favorable business environment and investment climate, increase the number of new enterprises and jobs in order to provide our people with decent income. To be sure, should we fail to perform this extremely important job, no one will do it for us" [1].

It should be noted that today private entrepreneurship and the middle class are the mainstay of civil society in the country. In the process of transition to a market economy, the emergence of the middle class is not always carried out in a uniform manner, in the manner prescribed by law, in a way that fully reflects the personal initiatives and capabilities of the people. After all, in order to achieve our great goals, it is important to train young people who are intelligent, enlightened, proud of their past, great values, nation and believe in the future, who have the qualities of honesty, courage and initiative in work.

Economic education, including economics, imposes a special responsibility on the formation of realistic thinking in young people about market relations, values of economic life, achievements, ways and means of achieving them, as well as the education of an economically free person. Because the formation of new economic thinking in young people is the main guarantee of successful implementation of market reforms.

Theoretical economic sciences have served to form theoretical views of the economy and the essence of economic phenomena and processes that take place in human thinking at all stages of human development, especially in the period of its civilized character. It is

clear that the task of science is to study the whole system of economic relations, in which to increase the potential of the human factor. In this regard, the cooperation of economics and psychology, which have begun to develop in our country in a unique way, is of great scientific and practical importance.

The beginning of an active movement to improve the socio-economic sphere in Uzbekistan, the liberalization of socio-political life of the country, every speech of the President, a special place in his works on the problems of the property class, entrepreneurs, small business formation, educating them in the spirit of honest entrepreneurship, requires attention to the formation of economic thinking from an early age. Indeed, the prevention of socio-economic decline that may occur in the transition to market relations, the replacement of possible economic backwardness is replaced by sound ideas, science-based knowledge, concepts and worldviews. It is an important task in shaping the personality of a business person.

The main conditions for the development of entrepreneurship in the new Uzbekistan are:

the attitude of the state towards private business;

the culture of the masses and their attitude towards the state;

psychological support;

people's entrepreneurial talent and ability.

These are just three of the many psychological problems of entrepreneurship:

*1. The problem of political and psychological relations of the entrepreneur with the state;*

*2. The problem is whether the entrepreneur has certain knowledge or not;*

*3. The problem of studying the mental image of the entrepreneur.*

So, the entrepreneur invents new ways to meet the needs of the public, without risking the uncertainty of the economy. The task of maintaining the stability and reliability of the economy will be under state control.

## REFERENCES:

1. Text of President Shavkat Mirziyoyev's Address to the Oliy Majlis. //"Xalq so'zi" newspaper, January 25, 2020.
2. Bozor iqtisodiyoti nazariyasi va amaliyoti / F.G'ulomov, M.Sharifxo'jayevlar tahriri ostida / - T.: O'qituvchi, 2000. - 280 b.
3. Басова Н.В. Педагогика и практическая психология. - Ростов н/Д: "Феникс", 2000. - 416 ст.

# NUQSONI BOR BOLALARNI PSIXOLOGIK TEKSHIRISH USULLARI

Adamova O'g'iljon

Urganch davlat universiteti katta o'qituvchisi

adamova0712@gmil.com

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada nuqsoni bor bolalarni psixologik tekshirish usullarini nazariy-metoddologik jihatlari o‘rganiladi. Shuningdek, nuqsoni bor bolalar bilan ishlash metodikasida bu aniqlash usullarining ahamiyati turli dalillar bilan ko‘rsatilib beriladi. Muallif xulosa qismida usullarni ishlatishning natijadorligini ta’minlashga doir taklif va xulosalarni ilgari suradi.

**Kalit so‘zlar**: nuqsonli bolalar, psixologik tekshirish, diktovka , analizator, defektolog, psixolog.

**KIRISH**

O‘zbekistonda maktabgacha ta’lim tizimini yanada takomillashtirish, moddiy-texnika bazasini mustahkamlash, maktabgacha ta’lim muassasalari tarmog‘ini kengaytirish, malakali pedagog kadrlar bilan ta’minlash, bolalarni maktab ta’limiga tayyorlash darajasini tubdan yaxshilash, ta’lim-tarbiya jarayoniga zamonaviy ta’lim dasturlari va texnologiyalarini tatbiq etish, bolalarni har tomonlama intellektual, axloqiy, estetik va jismoniy rivojlantirish uchun shart-sharoitlar yaratish maqsadida “2017-2021 yillarda maktabgacha ta’lim tizimini yanada takomillashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi PQ-2707-sonli qarori (29.12.2016 y.) “Nodavlat ta’lim xizmatlari ko‘rsatish faoliyatini yanada rivojlantirish chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi PQ-3276 - sonli qarori (15.09.2017y). “Maktabgacha ta’lim tizimini tubdan takomillashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi PQ-3261 -sonli qarori ( 09.09.2017 y). “O‘zbekiston Respublikasi Maktabgacha ta’lim vazirligi faoliyatini tashkil etish to‘g‘risida”gi PQ-3305-sonli qarori (30.09.2017 y.) “Maktabgacha ta’lim tizimi boshqaruvini tubdan takomillashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida” PF-5198-sonli Farmoni (30.09.2017 y.) qabul qilindi[1].

**ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODOLOGIYA**

Qabul qilingan me’yoriy hujjatlar maktabgacha ta’lim muassasalarida ilg‘or xorijiy tajribani hisobga olgan holda bolalarni har tomonlama intellektual, axloqiy, estetik va jismoniy rivojlantirish sharoitlarini yaratish; maktabgacha ta’lim sifatini oshirish, maktabgacha ta’lim muassasalarida bolalarni maktabga sifatli tayyorlashni tubdan yaxshilash, ta’lim-tarbiya jarayoniga jahon amaliyotida keng qo‘llaniladigan zamonaviy

t a ’ l i m d a s t u r l a r i v a

**NATIJALAR**

Psixologik tekshirishning maqsadi - bolalar tomonidan o`zlashtirib olingan bilim, ko`nikma va malakalarning hajmini, ular tomonidan yangi tushunchalar, yangi faoliyat turlarini eslab olish jarayonida yuzaga keladigan qiyinchiliklar, ularning qaysi bosqichlarda yuzaga kelishini, bu qiyinchiliklarni bartaraf qilish sharoitlarini aniqlashdan iborat. Tekshirishni boshlashdan avval psixolog bolaning hujjatlarini diqqat bilan o`rganib chiqadi (bolalar bog`chasi yoki maktabdan berilgan xarakteristika, daftarlar,

bolaning mustaqil ishlari, chizgan rasmlari va h.k.).[2] Bolaga berilgan xarakteristikani tahlil qilish psixologik tekshirish sxemasini to`g`ri tuzishga, bolaning individual xususiyatlarini e`tiborga olib unga to`g`ri yondoshishga yordam beradi. Psixologik tekshirishni ko`pincha bir mutaxassis- psixolog -defektolog o`tkazadi. Agarda bu tekshirishlar turli shaxslar-psixolog va pedagog tomonidan o`tkazilsa, bunda pedagogdan psixologning tekshirish natijalarini bilish zarur. Bu takrorlashlarning oldini oladi va psixologik tekshirishning rejasini yaxshilab tuzishga imkon yaratadi.

Agarda berilgan xarakteristikada bola tez toliqadi deb ko`rsatilgan bo`lsa, unga tekshirish vaqtida tez va qisqa vaqtda bajariladigan topshiriqlar beriladi, agarda bolaga o`quv faoliyatiga nisbatan salbiy munosabat paydo bo`lgan bo`lsa o`yin holatlaridan foydalanish lozim bo`ladi va h.k. Tekshirilayotgan bolalarning daftarlarini o`rganish u yoki bu malakaning rivojlanish dinamikasi, maktab dasturini o`zlashtirish jarayonida bola yo`l qo'yadigan xatolari xarakteri, qiyinchiliklari haqida fikr yuritishga imkon beradi. Bolalar tomonidan chizilgan rasmlarni tahlil qilish katta diagnostik ahamiyatga ega bo`lib, faqatgina tasviriy faoliyat sohasidagi bolaning texnik imkoniyatlari haqidagina ma`lumot bermasdan, balki uning ku`zatuvchanligi, tasavvur va qiziqishlari doirasi va h.k.lar haqida tushuncha beradi.

Agarda bola chizgan rasm g`alati, haqiqatdan tashqari xarakterda bo`lib bola unga to`g`ri tushuncha bermasa u shizofreniya bilan kasallangan deb taxmin qilish mumkin. Aqli zaif bolalar mustaqil tanlangan mavzuga doir rasm chiza olmaydilar. Aqli zaif bolalar chizgan rasmlar stereotip xarakterda bo`lib, aniq tasavvurlar yo`qligidan dalolat beradi.

**MUHOKAMA**

Psixolog hujjatlarni shunday tarzda sinchiklab o`rganib chiqqanidan so`ng psixolog - defektolog bolani tekshirishga kirishadi. Komissiyada bolani tekshirish vaqtida uning hisoblash operasiyalarini o`tkaza olish va matematik tasavvurlarining shakllanganligi aniqlanadi.

So`ngra bolalarning bilimlari quyi sinflarda o`tilgan dastur materiali asosida aniqlandi. Komissiyada bolaning maktab malakalari va bilimlarining holati, eng avvalo o`qish, yozish, hisoblash malakalarining holatini tekshirishga qaratish lozim. Psixologik tekshirishning maqsadi o`zlashtirishnigina aniqlashdan iborat bo`lmay, balki avvalo ushbu bolaning ta`limdagi qiyinchiliklarini tahlil qilish ekanligini esidan chiqarmasligi lozim. Yordamchi maktabga yuborilgan bolalar orasida o`qish malakasini egallay olmaganlar ko`pchilikni tashkil etadi. O`qishni egallab olmaslik hollari turlicha bo`lib, ba`zan ularni ajratish ancha murakkabdir. Qiyinchiliklar o`qish malakasida ham, shuningdek o`qishning mazmun tomonida ham kuzatiladi. O`qish malakasi o`z rivojlanishida bir qator bosqichlardan iborat murakkab yo`lni bosib o`tadi. Savod o`rganishga kirishgan bola ko`pincha tovush tahlilida qiynaladi. Bola qator hollarda bo`g`inlab va so`zlarni sidirg`asiga o`qishni egallab olishda qiynaladi. Qiyinchiliklar harflarni eslab qolishda ham kuzatiladi.

1. O`qishga tayyorgarlik.

- Gapni takrorlash ko`nikmasi.
- Gapdan so`zni ajrata olish ko`nikmasi.
- Tovush tahlili (og`zaki). So`zlarni bo`g`inlarga bo`lish, birinchi tovushni ajratish, alohida tovushlarni ajratish, so`zlardagi tovushlarni tartibi bo`yicha takrorlash.
- Harflarni tanish, bilishning mustahkamligi.Harfning nomi bo`yicha ko`rsatish. Qaysi harflarni bilmaydi? Qaysilarini almashtiradi? Qaysi harflarga almashtiradi? Nechta harflarni va qaysilarini biladi?

2. O`qish malakasi.

O`rganilgan so`zlarni o`qiydimi? To`liq so`z yoki jumlani o`qiy oladimi? Harflab, bo`g`inlab, sidirg`asiga o`qish kabilar.

3. Bog`langan o`qish.

O`qish tezligi. Gapdagi alohida so`larning ma`nosini tushunish. Tinish belgilariga, intonasiyaga rioya qilish. Savollarga javob (o`qilgan yoki tinglanganlarni so`zlab) berish. Bolaning o`qish malakasining holatini u o`qiyotgan sinf dasturiga mos kelishi.

4. Yozish.

Yozishga o`rgatishnigng dastlabki bosqichida eshitish analizatorining aniq ishlashi katta ahamiyatga ega.

- Yozilishi lozim bo`lgan so`zlarning tovush tuzilishini tahlili.
- So`zni tashkil qiladigan tovushlarning ketma-ketligini aniqlash.
- Tovushlarni aniqlash (eshitilayotgan tovush variantlarini aniq umumlashgan tovushlarga aylantirish).

1. Ko`chirib yozish jarayoni:

- qay tarzda ko`chiradi: butun so`zlar bilan, xarflab, talaffuz qilib turib va h.k.;
- ko`chirishni nimalar qiyinlashtiradi;
- xatolar xarakteri, o`zini nazorat qilish. CHarchashning yozishga ta`siri.

2. Mustaqil yozish:

- alohida so`zlarni, gaplarni yozish;
- diktovka ostida yozish, yozish sur`ati, xarakteri, xatolar;
- yozma nutqdan mustaqil foydalanish (o`z fikrni yozma ifodalash)[3].

Tekshirish quydagicha olib boriladi: avval bolaga maktabda o`tilgan material, so`ngra uning tushunchalariga mos material beriladi. Bolaning ko`rsatishga, tushuntirishga, baholashga, ish sur`atiga bo`lgan munosabatiga alohida ahamiyat beriladi. Tekshirish jarayonida turli ko`rgazmali qurollardan foydalanish maqsadga muvofiqdir. Yuqorida ko`rsatilgan barcha tomonlarni kuzatish bola faoliyatining motivlarini va unda kelib chiqadigan qiyinchiliklarning xarakterini tushunishga yordam beradi. Bolaning maktab (o`quv) malakalarini tekshirayotib psixolog o`z oldiga bolaning nimani bilish yoki bilmasligini aniqlashnigina emas, balki u maqsadga yo`nalgan holda ishlay olishni, diqqatini vazifaga qarata olishni, o`ziga tanish bo`lgan materialni tushunishini va qiyinchiliklarni qay tarzda yengishni aniqlash vazifasini qo`yadi.

Psixologik tekshirish asosida psixolog - defektolog faqatgina bolaning bilm darajasi haqida xulosa chiqarmasdan, balki u yoki bu qiyinchiliklar nimalardan kelib chiqqanligi, ularning asosida nimalar yotishini tushunib oladi. Tekshirish natijalarini tahlil qilish vaqtida asosiy diqqat bolaning berilgan topshiriqni mustaqil bajarish qobiliyati, lozim bo`lganda yordamni qabul qilishi va o`zlashtirilgan harakat usulidan o`xshash sharoitlarda foydalanishga qaratiladi.

**XULOSA**

Alohida analizatorlari doirasida yaqqol ifodalanmagan nuqsonlari bo`lgan bolalar berilgan ko`rsatmalarni qiyinchilik bilan qabul qiladilar, shuning uchun nutqida va eshitishda kamchiliklari bor deb taxmin qilingan bolalarga topshiriqning maqsadini

ko`rgazmali ravishda yoritib berish tavsiya etiladi. Masalan, ko`rish o`tkirligi pasaygan bolalarga tushuntirishda saqlangan nutq, eshitish va sezish funksiyalariga tayaniladi. Bolaning yordamchi maktabda o`qishi lozimligi haqidagi xulosa ishonarli tarzda asoslanishi kerak. Bola yordamchi maktabda o`qishi lozim emas degan holatlarda, pedagog bolaning bilim darajasi, potensial imkoniyatlari haqida o`z xulosasini chiqarishi kerak.

Olingan barcha ma`lumotlar va xulosalar komissiyasida boshqa mutaxassislar bilan muhokama qilinadi.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR

1. Mirziyoev SH.M. Buyuk kelajagimizni mard va olijanob xalqimiz bilan
birga quramiz.-Toshkent.: "O'zbekiston". 2017.-488 b
1. Nishonova Z.T., Alimova G.K. Bolalar psixologiyasi va psixodiagnostikasi T.: TDPU 2017 – 264 b.
2. Венгера Л.А, Холмовской К.К. "Диагностика умственного развития дошкольников" под ред. М.1978.

## ПСИХОЛОГИЯ ФАНИДА ЎҚУВ МОТИВАЦИЯСИНИ ЎРГАНИЛИШИ

**Джуманиязова Мухайя Хусиновна**

**Урганч давлат университети**

**Педагогика ва психология**

**кафедраси катта ўқитувчиси**

djumaniyazova1882@gmail.com

**Аннотация**

Ушбу мақолада психология фанида ўқув мотивациясини ўрганилиши зарурияти ва инсон руҳиятинин ўрганишдаги ахамияти масалалари назарий-методологик жиҳатдан кўриб чиқилган. Ҳамда соҳа мутахассисларини бу бўйича ёндашувлари таҳлил қилинган. Шунингдек, хулоса қисмида муаллифнинг мавзуга доир фикр-мулоҳазалари келтирил ўтилган.

Калит сўзлар: мотивация, мотивлар, назария, мотивациялаш, аффектив элемент, дунёқараш, фикр, мулоҳаза, онг, тафаккур, тараққиёт, ислоҳот, ижтимоий ҳаёт соҳалари.

КИРИШ

Мустақил Ўзбекистонимизда амалга оширилаётган улкан бунёдкорлик ишлари, шахс камолоти учун яратилаётган шарт-шароитлар унинг ўзлигини англаб бориши ва ўз устида мустақил ишлаган тарзда халқ равнақи ва Ватан тараққиёти йўлида фидокорона меҳнат қилиши учун иқтидори ақли ва шуурини сафарбар этишга ундайди.

XXI аср буюк ўзгаришлар даври бўлишига шубҳа йўқ. Бу ўзгаришлар энг аввало инсон тафаккурида унинг фикрлаш тарзида рўй бериши муқаррар. Бу эса ўз навбатида Ўзбекистон Республикаси Президенти Ш.М.Мирзиёев таъкидлаганидек, “ Бизнинг асосий вазифамиз – ёшларнинг ўз салоҳиятини намоён қилиши учун зарур шароитлар яратиш, зўравонлик ғояси “ вируси” тарқалишининг олдини олишдир”[1].

АДАБИЁТЛАР ТАҲЛИЛИ ВА МЕТОДОЛОГИЯ

Шу ўринда Ўзбекистоннинг биринчи Президенти И.Каримов “Юксак маънавият - енгилмас куч” асарида шахс маънавиятини шакллантириш хусусида фикр юритиб, инсон ўзлигини англагани, насл-насабини чуқурроқ билгани сари юрагида Ватанга муҳаббат туйғуси илдиз отиши, улғайиб бориши, бу илдиз анча теран бўлса, туғилиб ўсган юртга муҳаббати ҳам шу қадар юксак бўлишини ҳамда томирида миллий ғурур, Ватан иши жўш урган одам буюк ишларга қодир бўлишини таъкидлаб, бунинг учун маънавий муҳит яратиш зарурлигини алоҳида қайд этган эди[2].

Биз яшаб турган XXI асрни ҳали равишда мўъжизалар даври деймиз. Чиндан ҳам бугунги кунда ҳал бовар қилмайдиган улкан ўзгаришлар юз бермоқда. Ёшларни ўз билимини мустақил оширишга илмий ва сиёсий ахборотларнинг кучайиб бораётган оқимига ёндашишга ўргатишни ҳаётининг ўзи илгари сурмоқда. Шу куннинг муҳим вазифаси ёшларнинг ақлий фаолиятини тафаккурини ўстиришга, мустақил ишлаш қобилиятини такомиллаштиришга қаратилган кўникма ва малакалар ҳосил қилишни тақазо этади.

НАТИЖА

Олдимизда турган мақсадларимизга эришиш янги демократик жамиятни қуриш, қандай интеллектуал кучларга эгалигимизга ёшларимиз қандай маданий ва касбий савияга эришганлигига, қандай ғояларга эътиқод қилишига, маънавий жиҳатдан қанчалик бойишига боғлиқ. Шу боис, аҳолининг билим олиш имкониятини кенгайтириш, миллий тикланиш ғоясини амалга оширишга қодир янги авлодни тарбиялаш энг муҳим вазифаларимиздан биридир.

Демак, жамиятимизнинг тамал тошини қўювчи баркамол авлодни тарбиялашнинг асосий мезони ёшларнинг мустақил фикрлай олиши, ўрганган билим ва тажрибани амалиётга қўллай билишидир.

Таълим-тарбия жараёнида ўқув мотивациясининг аҳамияти бутун дунё олимлари томонидан тан олинган ва ҳар томонлама ўрганилган. Ўқув самарадорлигини оширишда ўқув мотивациясининг ролини чет эл олимлари ўз тадқиқотларида тадқиқ қилдилар. Шу нуқтаи назардан туриб, қўзғатувчилардан ташқарида содир бўладиган хатти-ҳаракатларни тушунтириш бўйича кўплаб моделлар ишлаб чиқилган бўлиб, уларни кўриб чиқиш ички мотивациянинг механизмларини таҳлил қилишда қўл келади. Шундай моделлардан бирини Г.Оллпорт (1937, 1955, 1961) таклиф қилади. Г.Оллпорт ички мотивация билан боғлиқ бўлган учта мотивацион тушунчаларни таҳлил қилади: фунционал автономия, етарли даражадаги ҳаракат ва «Мен»нинг жалб қилинганлиги. У фунционал автономия тамойилини фаолият даставвал бошқа сабаб бўйича пайдо бўлиши мумкин бўлган ҳолда, ўзи учун мақсадга айланиши ҳолатини тушунтириш учун киритади.

Г.Оллпортнинг таъкидлашича, янги мотивлар мазкур биологик мотивларнинг трансформацияси кўринишида шаклланмасдан, балки улар инсон ҳаёт фаолияти шароитларида ва доимий ўзгариб турадиган вазиятлар таъсирида шаклланади.

Ички мотивацияни ўрганиш бўйича амалга оширилган тадқиқотлардан Д.Берлайннинг ишлари диққатга сазовордир (1960, 1967). Д.Берлайн ўзининг қизиқишлар назариясини ишлаб чиқди ва кенгайтирди. Бу назария ёрдамида мотивациянинг нисбатан аниқ манбалари мавжуд бўлмаган ҳолда, персептив ва интеллектуал фаоллик амалга оширилганда, стимулларнинг танланиши механизми билан тушунтирилади (1960). Д.Берлайннинг фикрича, янгилик марказий тушунча бўлиб қолади. Бироқ у яна қўшимча учта ўзгарувчан омилни киритди: ўзгариш, ҳайрат ва номутаносиблик.

Талаба ўқиш фаолиятининг мотивлари тўғрисидаги муаммолар чет эллик олимлардан Э.Торндайк, З.Фрейд, У.Кеннеди, У. Макдауголл, Г.Келл, Ж. Брунер, Г. Вилкатт, С.Томпсон, Г.Ханникатт, Р.Вудвортс, Э.Керон, А.Маслоу, Дж. Аткинсон, Г.Оллпорт, К.Роджерс, Х..Хекхаузен, В.Вундт, Ю.Роттер, Э.Левалд, Г.Розенфелд кабиларнинг асарларида ўз ифодасини топди. Жумладан, австралиялик олим З.Фрейд ҳамда америкалик олим У.Макдауголл мотивацион омил сифатда ҳайвонлардаги органик эҳтиёжларни, жумладан, инстинктлар билан одам хулқ атворини тушунтиришга ҳаракат қилдилар. Шу тариқа уларнинг инсон феъл атворига оид қарашлари биринчи назария сифатида майдонга чиқди.

Ўқув мотивларининг хусусий муаммоларига бағишланган чет эл кузатишлари, асосан, Э.Торндайк таъсири остидадир. Бу ўқув жараёнига мойиллик туғдирадиган кучнинг характери тўғрисида Э.Торндайк айтган айрим ҳолатларининг ҳали - ҳанузгача янги-янги тажрибаларда синовдан ўтказилаётганида ҳам кўринади. Янги муаллифлар у билдирган фикрларни ёки тасдиқлашга ёки инкор этишга ҳаракат қилмоқдалар. Албатта, бунда Э.Торндайк қўлланган изланиш ва методлар бирмунча ўзгарган, лекин муаммонинг қўйилиши, қўлланаётган айрим усуллар кўпроқ Э.Торндайк услубларига яқиндир.Ўқув мотивлари муаммоси юзасидан Э.Торндайк билдирган фикрларни билмай туриб, бизнинг бу ҳақидаги тасаввуримиз тўлиқ бўлмайди[3].

**МУҲОКАМА**

МДҲ давлатларидаги психолог олимларининг баъзиларининг фикрича, таълимни мотивациялаш муаммоси шахс психологиясининг марказий муаммоларидан ҳисобланади. Шахснинг психологик жиҳатдан шаклланишининг яхлитлиги, шахсий хулқ ва уни ҳаракатга келтирувчи кучлар ўртасидаги маълум боғлиқлик мотивация муаммосини тадқиқ қилишга бўлган мунтазам ёндашувни қўллаш учун имкониятлар очиб беради. Талаба психологиясига оид тадқиқотлар XX аср 20-йиллардан бошлаб кенг кўламда амалга оширилиб келмоқда. Бу соҳада ҳамдўстлик мамлакатларининг психологларидан С.Л.Рубинштейн, Л.С.Выготский, А.Н.Леонтев, Б.Г.Ананев, Л.И.Божович, П.М.Якобсон, А.В.Запорожетс, В.Г.Асеев, П.Л.Галперин, В.Ф.Моргун, А.К.Маркова, Н.Э.Эфимова, М.В. Матюхина ва бошқа олимларининг хизмати ва б.қалар[4].

С.Л.Рубинштейн фикрича, мотивни у ёки бу майл, зарурият, қизиқиш инсон учун мақсад билан муносабатдошликда ҳаракат мотивига айланади. Шундай қилиб, С.Л.Рубинштейннинг мотивга берган таърифи мотивнинг аффектив - когнитив табиатга эгалигини тасдиқлайди. А.Н.Леонтев мотивни зарурият предмети деб таърифлаб, мотивнинг инсон фаолиятини йўналтирадиган ашёвий табиатини таъкидлайди. А.Н.Леонтев томонидан мотивнинг элемент ролини оширишнинг тарихий зарурияти, В.К.Вилюнас фикрича, мотивни энергетик тушуниш билан боғлиқдир. Шу билан бир вақтда, А.Н.Леонтев таърифланган мотив икки хил табиатга эга, чунки бу ерда, В.К.Вилюнаснинг ҳақли равишда кўрсатишича, мотив-билим тузилмасидир. Сабаби шундаки, когнитив тузилма (нарса тимсоли) заруриятга (аффективга) ўтади.

Мотивни таърифлашга берилган акс урғу - унинг аффектив элементга хос белгиловчилик ролини таъкидлаш Л.И.Божовичга хосдир. У хулқнинг бошқа барча қўзғатувчилари асосида зарурият ётади, деб ҳисоблайди. «Мотив сифатида ташқи дунёдаги нарсалар, тасаввурлар, ҳиссиётлар, бир сўз билан айтганда зарурият нимада ўз аксини топса, ҳаммаси майдонга чиқиши мумкин». Мотивнинг бу таърифи ҳам унинг аффектив-когнитив табиати мавжудлиги ҳақида хулоса чиқаришга имкон беради.

П.М.Якобсон ҳам мотивнинг аффектив-когнитив табиати ҳақида аниқ фикр билдиради: «Инсон хулқи психиканинг шундай кўринишларини рағбатлантиради (мотивлаштиради)ки, улар майллар, идеаллар, келажак ҳақидаги тасаввурлар, қизиқишлар, ҳаёт ва турмушни ташкил қилишга интилишлар, меҳнатга берилиши, кучли зарурият, кучли ҳиссиёт, аҳлоқий маслаклар, одатлар, ўхшатмалар тусини олади».

Айрим ҳамдўстлик мамлакатлари психологлари ҳам аффектив, ҳам когнитив табиатга эга бўлган қўйидаги ҳодисалар фаолиятини қўзғатувчилар сифатида қарашади: маъно ва мазмун, йўналганлик, қизиқиш (А.К.Маркова, 1980) мотивлар, заруриятлар, қизиқишлар, интилишлар, мақсадлар, эрмаклар, мотивацион кўрсатмалар ёки диспозициялар, идеаллар ва бошқалар (В.Г.Асеев, 1976). Улар аффектив ва когнитив элементларга хос бўлган, алоҳида вазифаларни ажратмайдилар.

М.Г.Давлетшиннинг фикри бўйича, Ўзбекистоннинг келажаги бўлган ёшлар ҳар хил соҳанинг мазмунига ўзи онгли равишда ёндашуви орқали мумкин қадар эртароқ, шу

соҳа бўйича тўғри ва оқилона тасаввурларга эга бўлиши мумкин. М.Г.Давлетшин консепсиясидан келиб чиққан ҳолда, олиб борилган тадқиқотлардан бири А.К.Саитованинг ўсмир ёшдаги талабаларнинг ўқиш мотивларини ва қадриятларини ўрганишга бағишланган ишидир. Бу ишда муаллиф, ўсмир ёшининг хусусиятларига таянган ҳолда, бир қатор хулосаларга келган : ўсмирлар ўқув фаолиятида потенсиал ҳисобланган мотив ўз-ўзини намоён қилиш мотивидир; ўқув фаолияти билан боғлиқ қадриятларни англаш - ўсмир талабаларда ўз-ўзини такомиллаштиришга ва амалга оширишга ундайди, бу эса ўқув фаолияти билан боғлиқдир.

В.А.Токареванинг кичик мактаб ёшидаги болаларда ижтимоий бурчнинг шаклланиш психологиясига бағишланган тадқиқотларида талабалар ўқув фаолияти мотивларини ўрганишга катта эътибор берилган. Муаллиф талабалар онгида 5-синф давомида ўтказилган ўқув-тарбиявий ишлар натижасида юз берган ўзгаришлар воситасида ўқув фаолияти мотивларидаги ўзгаришларни аниқлашга интилган[5].

ХУЛОСА

Хулоса қилиб айтганда, психологияда «мотивлар тизими», «мотив тизими», «мотивлаш соҳаси мунтазамлиги» ва бошқа тушунчалар кенг тарқалган. Бу тушунчалар кўп ҳолатларда имплицит даражада тушунилади. Уларнинг замирида маълум мунтазам борлиқ ётганлиги ҳеч кимда шубҳа уйғотмайди. Бироқ ҳозиргача бу тушунчалар мазмунини тизимли ёндашув нуқтаи назаридан очишга бағишланган махсус ишлар бажарилмаган. Замонавий психологияда мотивациянинг кўпгина назарияларида даражавий ғоялар кенг тарқалган.

Даражавий тушунтирувчи жадвал инсон мотивацион соҳаси мураккаб тузилишини ўрганишдан турли тузилишга эга бўлган мотивацион бирликлар ўзаро алоқаларини текширишдаги самарали восита ҳисобланади. Аммо шуни таъкидлаш лозимки, шахс мотивацион соҳаси иерархик даражаси муаммоларини ҳал қилишда мунтазам ёндашувнинг методологик ва концептуал аппарати етарлича жалб қилинмаган. Натижада, муаммонинг муҳим соҳаларидан ички даражали, яъни мотивацион ҳодисалар ўртасидаги «горизонтал» алоқалар психология фанида жуда оз ўрганилган.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR

1. Ўзбекистон Республикаси Президенти Ш.М.Мирзиёевнинг БМТ Бош Ассамблеясининг 72 – сессиясидаги нутқидан . 2017 йил 20 сентябр.
2. Каримов И.А. Юксак маънавият - енгилмас куч. –Тошкент.: Маънавият, 2008. 60- б.
3. Зимняя И.А. Педагогическая психология. – М.: Логос, 2002.- 384 с.

# ИҚТИДОРЛИ БОЛАЛАР БИЛАН ИШЛАШНИНГ ПСИХОЛОГИК ЖИҲАТЛАРИ

Ўктамова Шохиста Одилбек қизи

УрДУ Амалий психология йўналиши 3 курс талабаси

uktamova1996@gmail.com

**Аннотация:** Ушбу мақолада ёшларни иқтидорли болалар билан ишлашнинг психологик жиҳатлари ва инсон дунёқараши билан алоқадорлиги масалалари назарий-методологик жиҳатдан кўриб чиқилган. Иқтидорли ёшлар психоогиясининг ўзигахос жиҳатлари анализ қилинади. Ҳамда, соҳа мутахассисларини бу бўйича ёндашувлари таҳлил қилинган. Шунингдек, хулоса қисмида муаллифнинг мавзуга доир фикр-мулоҳазалари келтирилади.

**Калит сўзлар:** иқтидорли бола, тизим, элемент, дунёқараш, фикр, мулоҳаза, онг, тафаккур, тараққиёт,ислоҳот, ижтимоий ҳаёт соҳалари.

**КИРИШ**

Юртимизда тинчлик ва барқарорлик, изчил иқтисодий-ижтимоий ривожланишни таъминлаш, инсон ҳуқуқ ва эркинликларини фаол ҳимоя қилиш, аҳоли фаровонлиги ва турмуш даражасини ошириш каби йўналишлар суверен давлатимизнинг адолатли ва инсонпарвар сиёсатида доимий устувор бўлиб келмоқда. Улар сирасида жамиятнинг маънавий юксалиши ва шахс маънавий камолотига берилаётган эътиборни алоҳида таъкидлаш лозим.

Президентимиз Ш.Мирзиёев раҳбарлигидаги эртанги кун эгалари бўлган ёш авлоднинг маънавий ва жисмоний камолоти, замон талабларига мос билим олиши, касб-ҳунар танлаши, қобилияти ва иқтидорини эркин намоён қилиши ва янада ривожлантириши учун зарур шарт-шароитларни яратиш мақсадида улкан ишлар амалга оширилмоқда. Бу ўринда 2021 йилни “Ёшларни қо`ллаб қувватлаш ва аҳоли саломатлигини сақлаш” деб номланганлиги қатор долзарб вазифаларни белгиланиб берди[1].

Психология фан сифатида янги бўлишига қарамай, унинг таркиби доимо инсонларни қизиқтириб келган. Чунки, психология - бу бизнинг ҳаётимиз ва у қар доим, қар қандай, қар қаерда биз билан. Шунинг учун фанни турли муаммолари юзасидан оз бўлса қам аниқ ёндошувлар бордир. Бу ерда, иқтидор муаммоси ҳам четда қолмайди.

**АДАБИЁТЛАР ТАҲЛИЛИ ВА МЕТОДОЛОГИЯ**

Иқтидорли ўқувчиларни аниқлаш ва улар билан ишлаш муаммолари борасида хорижлик ва рус психолог олимлардан Ф.Галтон, И.Мечников, К.Гаусс, Н.Виннер, Г.Лейбнитс, В.Гюго, В.Н. Мясишчев, А.Н.Леоньтев, В.Д. Ушаковлар ўз асарларида илмий тадқиқот ишларини олиб боришган.

Ўзбекистонлик олимлардан Ш. Баротов, Ф.Ҳайдаров, Ш.Қ.Фозилов, Н.Ғ.Хидиров, У.Мадраҳимов, Ш.Мустафакулов, И.Усманов, Б.Азаматова, Ш.Салимов, А.Ишмухаммадова каби олимлар иқтидорлилик ,хусусан ўсмирлар интеллектуал ва ижодий сифатларнинг шахс шаклланишдаги аҳамияти тўғрисидаги муаммолар ва уларни бартараф этиш борасида илмий тадқиқотлар қилишган[2].

Бундан бир неча 10 йил аввал С.Л.Рубинштейн: "Иқтидорликни ўрганувчи кўпгина ишлар мавжуд. Бироқ, олинган натижалар бу ишга сарфланган вақтни оқламайди. Бу кўпгина тадқиқотларнинг нотўғри экани ва уларда қўлланилган методикаларнинг қониқарсизилиги билан тушунтирилади", деб ёзади. Ўтган кўп йиллар мобайнида ушбу

муаммо юзасидан кўпгина назариялар яратилди. Муаммонинг долзарблиги ва ақамияти шундаки, иқтидорли болалар билан "оддий" болалар сингари эмас, улардан фарқли равишда ишлаш лозим-ки, бу улардаги қобилиятлами янада ривожланиши билан боқлиқ бўлсин.

П.В.Тюленев иқтидорли болалар муаммосини долзарб эканини аниқ кўрсатиб берган: ". . . ушбу муаммони қал қилиш боланинг келажагини ва оиланинг бахтини белгилаб беради. Ота-оналар ҳақиқатни билишини истамайди ва у беркитилган бўлишига қарамай улар ҳақиқатни билишлари зарур". Иқтидорни аниқлашдан мақсад иқтидорлиликнинг келтириб чиқарувчи омилларини ўрганиш, иқтидорли болаларнинг психологик, шахсий хусусиятларини ўрганиш қамда иқтидорли болалар билан ишлашнинг йўл йўриқ ва воситаларини эгаллаш. Иқтидорли болалар ва уларнинг психологик хусусиятлари, қобилият, иқтидор, талант тушунчалари ҳақида маълумотлар зақирасини бериш ҳамда уларни шахсда шаклланиши борасида назарий ва амалий билимлар бериш лозим.

НАТИЖА

Иқтидорли болалар ва истеъдодли ёшлар билан ишлаш методикаси қуйидагиларни инобатга олади:

қобилият тушунчасини мазмунини қамда уни шахсда шаклланиши қақида билимлар зақирасига эга бўлиш; қобилият, талант, иқтидор тушунчаларини мазмунини билиш;

болалар иқтидори қақидаги назарияларни ўрганиш;

иқтидорли болаларни психологик хусусиятларини борасидаги назарий ва амалий билимларга эга бўлиш;

иқтидориликни келиб чиқишига таъсир этувчи омилларни қақида маълумотларга эга бўлиш;

иқтидорли болалар билан ишлашнинг йўл-йўриқ, усул ва воситаларини эгаллаш.

Иқтидорли болалар билан ишлашда психологлар иқтидорнинг тузилишини белгилайдиган асосий омилларни билишлари лозим. Булар қуйидагилар:

умумий интеллектуал ёки ақлий қобилиятларнинг юқори даражаси;

билиш мотивининг доминантлиги — бошқа мотив турларидан устунлиги;

янги предметлар, вазифалар, воқеа-ҳодисаларга дуч келганда, муаммони қўйилиши ва ечимини топишда ижодий фаолликнинг намоён бўлиши.

Иқтидорнинг эрта намоён бўлиши икки ёшдан олти ёшгача кузатилади. Бундай болалар икки-уч ёшдан ўқишга интиладилар, уч-тўрт ёшда ўқишни ва санашни биладилар, беш-олти ёшда сўзларни ва унча катта бўлмаган жумлалами ёза оладилар. Мактабгача ёш даврида иқтидорли болалар бошқалардан интеллектнинг ривожланиш даражаси билан ажралиб турадилар. Ўзларининг жуда фаоллиги, кўплаб савол беришлари, қизиқувчанлиги, катталардан оладиган маълумотни осон эслаб қолиши ва қайта айтиб бера олиши билан бирга, бой тасаввурга эгадирлар. Иқтидорли болалар кўп ҳолларда турли ҳисоб-китобларга қизиқадилар, шеър ёки эртаклар тўқийдилар, мусиқа асбобларини чаладилар, шахмат ўйнайдилар, расм чизадилар, қўшиқ айтадилар ва рақсга тушадилар[3].

**МУҲОКАМА**

Етти ёшдан ўн ёшгача бўлган даврда болалар кўп ҳолларда коллексия йиғишга (маркалар, медаллар, севимли мултфилъм ва кино қаҳрамонларининг расмлари ва

хок...), қоғоз, ёғоч ва бошқа материаллардан турли предметларнинг лойиҳаларини ясашга қизиқадилар.

Иқтидорли болалар 3 ёшдан 5 ёшгача барча номаълум бўлган нарсаларга ва янгиликларга нисбатан мустақил равишда жавоб ахтаришда фаоллик кўрсатиб, катталарга турли саволлар берадилар. Бу саволларга берилган жавоблар орқали атроф оламни, воқеа-ҳодисаларнинг сабаб ва оқибатларининг боғлиқлигини англайдилар, шахсий ҳатти-ҳаракатларини онгли равишда бошқара оладилар. 3-ёшли болага хос бўлган ҳислатлар:

Нутқи маъно жиҳатидан бир-бирига боғланган сўзлардан иборат.

Ўйинда ролга киради.

Шар, олма ва бошқа предметларни чиза олади.

Ўзи ечиниб кийина олади.

Кубикларни бир-бирининг устига қўя олади.

Таянчсиз зиналардан ўзи кўтарилиб, туша олади.

4 ёшли болалар эса, ўз имкониятларини реал баҳолай оладилар.

Лекин, 4-5 ёшли болалар ҳали шахсий хусусиятларини идрок этишга ва баҳолашга қодир эмаслар, шунингдек ўзлари ҳақида маълум бир хулосани бера олмайдилар. Ўз-ўзини англаш лаёқати катта боғча ёшида ривожланиб, аввал у қандай бўлгани ва келажакда қандай бўлишини фикрлаб кўришга ҳаракат қиладилар. Боғча ёшидаги болалар шахсининг шаклланишига кўра, бу даврни 3 босқичга ажратиш мумкин:

биринчи давр — 3- 4 ёш оралиғида бўлиб, эмотсионал жиҳатдан ўз-ўзини бошқаришнинг мустаҳкамланиши билан боғликдир;

иккинчи давр — 4- 5 ёшни ташкил қилиб, ахлоқий ўз-ўзини бошқара олиш билан боғлиқ;

учинчи давр эса, шахсий ишчанлик ва тадбиркорлик хусусиятларини шаклланиши билан тавсифланади.

Шуниң учун ҳам мактабгача ёшидаги бола шахсини тадқиқ қилиш жуда мураккаб жараён, чунки кўпгина шахсни тадқиқ қилиш методлари, катта ёшли одамларга мўлжалланган ва болани ўз-ўзини таҳлил қилиш имкониятларига асосланмаган. Бундан ташқари психодиагностика ёрдамида ўрганаладиган шахс сифатлари мактабгача тарбия ёшида тўлиқ шаклланмаган ва беқарордир. Болалар психодиагностикаси ихтиёрида фақат махсус проектив методлар яъни болани ютуққа эришиш мотивлари ва хавотирланиш ҳолатларини ўрганиш методлари мавжуддир ёки шахс сифатларини баҳолашда эксперт методларидан фойдаланиш мумкин. Бунда болани яхши биладиган катталар, тарбиячилар, ота-оналар эксперт сифатида майдонга чиқадилар[4]. Фақат ана шундай тарзда болани шахс сифатларига баҳо бера олиш имкониятларига эга бўламиз. Бизга маълумки, интеллектуал тестлар одамни ақлий фаолиятни ривожланганлик даражаси ва уларни алоҳида когнитив жараёнларини (идрок диққат, хаёл, хотира, нутқ) баҳолашда қўлланилади.

**ХУЛОСА**

Хулоса қилиб айтганда , иқтидор ва истеъдод белгилари - бу иқтидорли болданинг реал фаолиятида намоён бўлувчи ва унинг ҳаракатларини кузатиш натижасида

баҳоланувчи хусусиятдир. Иқтидорлилик белгилари фаолиятни амалга ошириш даражаси билан боғлиқдир. Иқтидорлилик белгиларини муҳокама қилишдан аввал хохлайман ва "қила оламан" тушунчаларини мухокама қилиш керак. Шунинг учун хам иқтидорлилик белгилари иқтидорли 2 муҳим жиҳатини ўзида мужассам этади: инструментал ва мотивасион инструментал-бу унинг фаолияти усулини характерлайди. Мотивасин- боланинг фаолиятининг у ёки бу томонига, қолаверса ўз фаолиятига муносабатини характерлайди.

## ФОЙДАЛАНИЛГАН АДАБИЁТЛАР

1. Богоявленская Д.Б., Интелектуальная активность как проблема творчества. Ростов, 1993
2. Baratov Sh. Iqtidorli bolalar psixologiyasi. Buxoro. 2010.
3. Davletshin M.G. va boshqalar. Qobiliyat va uning diagnostikasi.: Oʻqituvchi, 1997.
4. Ушаков Д. В. Психология интеллекта и одаренности . Институт психологии РАН. Москва . 2011

# AYOLLARDAGI AYBDORLIK HISSINING OILAVIY MUNOSABATLAR VA IJTIMOIY ROLLAR ALMASHINUVIDAGI AHAMIYATI

Atamuratova Zamira Ikramovna
Urganch davlat universiteti oʻqituvchisi
zamira.atamuratova@gmail.com

**Annotatsiya**: Ushbu maqolada ayollardagi aybdorlik hissining oilaviy munosabatlar va ijtimoiy rollar almashinuvidagi ahamiyati masalalari nazariy-metoddologik jihatlari oʻrganiladi. Shuningdek, ayollardagi aybdorlik hissining oilaviy munosabatlar va ijtimoiy rollar almashinuvidagi ahamiyati turli dalillar bilan koʻrsatilib beriladi. Muallif xulosa qismida usullarni ishlatishning natijadorligini taʼminlashga doir taklif va xulosalarni ilgari suradi.

**Kalit soʻzlar:** ayol, ayollar aybdorligi hissi, oilaviy munosabatlar, ijtimoiy rollar, nuqsonli bolalar, psixologik tekshirish, diktovka , analizator, defektolog, psixolog.

**KIRISH**

Shaxs oʻzidagi mavjud aybdorlikdan qocha olmaydi, shu bois uni tushunishi muhimdir. Aybdorlik kishining shaxslararo munosabatlarda sezgirligini tarbiyalashga yordam beradi va oʻz imkoniyatlarini ijodiy amalga oshirishga undaydi. Psixologik maslahatda, “aybdorlik” mijozga oʻz xatti-harakatlari uchun shaxsiy javobgarlikni tushunishga va xatti-harakatni ijobiy yoʻnalishda oʻzgartirishga yordam beradi. Shuningdek, psixologik xizmat yoʻnalishida aybdorlik, egosentrizm, oila turlari, motivlari, nizolar tabiati, muammoga konstruktiv yechim topa olish koʻnikmasini shakllantiruvchi maʼlumotlar baʼzasini ommabop tarzda ishlab chiqish oilaviy ajrimlar doirasidagi keng auditoriyani korreksiya qilishga erishish imkonini beradi.

**ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODOLOGIYA**

Aybdorlik hissini oʻrganishga qaratilgan zamonaviy tadqiqotlarning deyarli barchasi shaxsdagi boshqa mavjud hissiyotlar, xususan, masʼuliyat, egoizm kabi hissiyotlar bilan bogʻliqligi, shuningdek aybdorlik insonning shaxsiy rivojlanishi va shaxslararo munosabatlar tizimidagi pozitsiyasini belgilash hamda turli muammoli vaziyatlarda konstruktiv yechim topa olishi bilan belgilanadi. Shu bilan birga, aybdorlik hissi meyyorda boʻlishi maqsadga muvofiq.

O.S. Vasilyeva va E.V. Korotkovlar fikriga koʻra, odamning aybdorlikni his etishga qanchalik yuqori moyilligi boʻlsa, undagi oʻz qoʻl ostidagilarga nisbatan hurmat bilan munosabatda boʻlishi, hayotning mazmuni haqida oʻylashi, qarama-qarshiliklarni fahmlay olishi va oʻz xulqini korreksiya etishi shunchalik yuqori boʻlishini aniqladilar. Bundan tashqari, gender tafovut hamda yoshga bogʻliq holda ijtimoiy rollar almashinuvi ham aybdorlik hissi namoyon boʻlishiga oʻz taʼsirini oʻtkazadi.

Ayollarda aybdorlik hissi erkaklardan yuqori ekanligi rus olimasi I.A. Belik tomonidan oʻrganilgan. Olima taʼkidlashicha, yetuk yoshdagi (30-55 yosh) odamlarda aybdorlikni his etish oʻzining chegaralanganligi, oʻtib ketgan imkoniyatlar va yaqin odamlarini yoʻqotish bilan bogʻliq. Yoshlarda esa (19-23 yosh) boshqa odamlarni xafa qilish yoki ular uchun ahamiyatli boʻlgan odamlarning umidlarini oqlay olmaganliklarini anglash bilan bogʻliq. [2] Tadqiqotchi aybdorlik hissining yosh va gender xususiyatlar bilan bogʻliq jihatlarini yoritib oʻtgan. Biz ham oʻz tadqiqotimizda turli yoshdagi oilali ayollarning aybdorlik hissini oʻrganib, ularning yosh xususiyati, turmush tajribasi bilan bo`liq ravishda rivojlanib borishini aniqladik.

Mazkur tadqiqot ishida oila siklining eng katta davri: yosh va yetuk oila aniqlovchi guruh, oilaviy hayot boʻsagʻasida turgan, turmush qurmagan yoshlar nazorat guruhi sifatida oʻrganildi. Jami 194 nafar sinaluvchi ishtirok etib, ulardan 84 nafari nazorat

guruhi, 110 nafar aniqlovchi guruh obyektlaridir. Quyida taqdidot natijalari keltirib oʻtildi.

1-jadval

"Aybdorlik hissining anglangan indeksi" metodikasining tahlili

| Javob variantlari | Aniqlovchi guruh % Oila sikliga koʻra turlari | | Nazorat guruhi % |
|---|---|---|---|
| | Yosh oilalarda | Yetuk yoshdagi oilalarda | |
| Yuqori | 40 | 26,15 | 20,24 |
| Oʻrta | 48,9 | 38,46 | 55,95 |
| Quyi | 11,1 | 35,39 | 23,81 |

Olingan natijalarga koʻra, umumiy qiymatda eksperiment guruhimizda aybdorlik hissining yuqori koʻrsatgichi yosh oilalarda 40 %ni, yetuk yoshdagi oilalarda 26,15 %ni nazorat guruhimizda esa 20,24 %ni tashkil etishi aniqlandi. Bunday koʻrsatgichdagi tafovut yosh oilalarda kelinga boʻlgan munosabat, uning kutuvlari, shaxslararo munosabatlar tizimida tutgan pozitsiyasi bilan izohlansa, nazorat guruhi sinaluvchilar psixik holatlari, shaxslararo munosabatlari, oilaviy-tarbiya jarayoni natijasi boʻlishi mumkin. Shuningdek, aniqlovchi guruhda 48,9 % va 38,46 %, nazorat guruhida 55,95 % oʻrta darajada aybdorlik hissi rivojlanganligini koʻrsatdi. Aybdorlik hissi anglanganlik indeksi oʻrta darajada rivojlanganligi normal holat boʻlib, shaxsda mas'uliyat hissini stimullashtiradi. Ayniqsa, bugungi kunda ayollarning jamiyatdagi gender tenglikka erishishi, ishlashi, ijtimoiy faolligi ushbu tadqiqot natijalariga sezilarli ta'sir koʻrsatdi.

NATIJALAR

B. Berg, Dj. Vitkin, Barling kabi tadqiqotchilar fikricha, oilali ishlovchi ayollardagi aybdorlik hissi muammosi hozirgi kunda gʻarb psixologlarining diqqat obyektiga aylandi. Bu ayolning ham yaxshi xotin-ona, ham malakali mutaxassis rollari mos boʻlishiga intilishi bilan bogʻliq shaxsdagi ichki nizo oqibatidir. Buni tushunib yetgan ayol farzandlari, eri, ishxonadagi rahbari oldida oʻzini aybdor his etadi, bu oxir-oqibatda psixosomatik simptomlarga olib kelishi mumkin. [1] Bu muammo bugungi kunda butun dunyo ayollarida uchraydigan holat hisoblanadi va shaxs ehtiyoj va imkoniyatlari oʻrtasidagi murosasizlik oqibati sifatida namoyon boʻladi.

Farzandlarning oldidagi aybdorlik hissi (ayniqsa, ayolning farzand koʻrganidan keyin ishga qaytishi va goʻyo uni tark etayotganini his etganida oʻtkir kechadi) farzandi bilan munosabatda ma'lum patternlarni, aksariyat hollarda oʻta kompensatsiyali xulq-atvorni vujudga keltiradi. L. Xoffman buni "oʻrin bosar muhabbat" deb ataydi.[2]

Aybdorlik hissi ona boʻlmish ayolni faoliyati samarasini yoʻqotadi. Chunki bola onasi uning oldida oʻzini aybdor deb his etayotganini tushunganidan soʻng, uni boshqara boshlaydi, atayin unda emotsional siqilishlarni yuzaga keltiradi. Bu esa oʻz navbatida, onada gʻazab, hatto, bolaga nisbatan nafratni tugʻdirishi mumkin. K. Borman va boshqalar ta'kidlashicha, ayol oʻz onalik burchlarini toʻlaqonli ado etmagani uchun oʻzini ayblay boshlagan vaqtda, uning farzandi bilan muloqoti koʻplab "sababsiz" gʻazab portlashlari bilan kechadi.[3] Bunda koʻproq bolaning ehtiyojlari qondirilmaganligi, onaning esa oʻz xulq-atvorini negativ baholashi konfliktli vaziyatlarga sabab boʻladi.

MUHOKAMA

Oilaviy munosabatlar tizimida aybdorlik hissi namoyon boʻlishida gender tafovut muhim omil boʻladi. Bunda oiladagi ijtimoiy rollarga muvofiq turli darajada namoyon boʻlishi kuzatilar ekan. Fikrimiz dalili sifatida quyida tadqiqot natijalarini keltirib oʻtamiz:

Tadqiqotda shaxs aybdorlik hissining namoyon boʻlish jihatlarini oʻrganish hamda egosentrik xulq rivojlanishi, oilaviy ajrimlarning yuzaga kelishiga ta'sirini aniqlash maqsadida Aybdorlik hissining anglanganlik indeksi metodikasi 194 nafar sinaluvchilarda oʻtkazildi.

Shaxsda aybdorlik hissi rivojlanishi bir vaqtning oʻzida unda mas'uliyat hissini stimullashtiradi. Bizningcha, turmushdagi muammoli vaziyatlar va oilaning hayot sikli kishida turli darajadagi aybdorlik yoxud egosentrizm hissini keltirib chiqaradi. Odatda turmush qurmagan yoshlar, yosh oilali va yetuk yoshdagi oilalarda yashovchi ayollar shaxs xususiyatlari, shaxslararo munosabatlarda qoʻllaydigan pozitsiyasi bilan bir-biridan farq qiladi. Shu bois sinaluvchilar oilaviy hayot siklini tahlil qilish orqali ma'lum bir vaqt oraligʻidagi inqirozlar, oilaviy vazifalarning oʻzgarishi va ajrimga olib keluvchi nizolar tabiatini oʻrganishimiz mumkin.

Shaxsda rivojlangan egosentrik yoʻnalganlik oilaviy munosabatlarda nizoli vaziyatlarning keskinlashuvi, hamkorlikdan qochish pozitsiyasi rivojlanishiga va oilaviy ajrimlarning yuzaga kelishiga sabab boʻlishi mumkin deya uchinchi farazda keltirib oʻtgandik. Farazimizning qanchalik toʻgʻri ekanligini aniqlash maqsadida T.I.Pashukova tomonidan ishlab chiqiligan "Egosentrik assotsiatsiyalar" proektiv metodikasidan foydalanildi[4]. Mazkur metodikani belgilashda sinaluvchiga 40 ta tugallanmagan jumla berilib, uni xayoliga kelgan birinchi fikr bilan tullangan gap koʻrinishiga keltirish soʻraladi. Quyidagi jadvalda tadqiqot natijalari keltirib oʻtildi.

2-jadval

Egosentrik assosiatsiyalar metodi natijalar tahlili

| Javob variantlari | Aniqlovchi guruh % Oila sikliga koʻra turlari | | Nazorat guruhi % |
|---|---|---|---|
| | Yosh oilalarda | Oʻrta yoshdagi oilalarda | |
| Yuqori | 44,44 | 30,77 | 33,33 |
| Oʻrta | 42,22 | 44,61 | 40,47 |
| Quyi | 13,34 | 24,62 | 26,2 |

Eksperiment guruhidagi sinaluvchilarimizda yuqori natija yosh oilalarda 44,44 %ni, yetuk yoshdagi oilalarda 30,77 %ni va nazorat guruhida 33,33 %ni tashkil etdi. Tahlil natijalarida asosan, yuqori koʻrsatgichni qayd etgan sinaluvchilar bilan individual va guruhiy tartibda ish olib borish maqsadga muvofiq. Chunki, yosh oilada shaxs individual –psixologik xususiyatlari oʻzgarib, rivojlanib, yangicha bir sifat kasb etadi. Kishida empatiya, aybdorlik, mas'uliyat hissi, shaxslararo munosabatlarda hamkorlik, moslashish xususiyatlari rivojlanadi. Shu bois biz yosh oila vakillarining hissiy-emotsional barqarorligi, individual xususiyatlari rivojlantirish, egosentrizmni korreksiyalash orqali oilaviy ajrimlar yuzaga kelishini oldini olishga erishamiz.

XULOSA

